## VADGERI ŊGOKUNYORA

# KWAJOHANI

1 Pakutaŋga waiapo Izwi, neIzwi
waia naMŋari, neIzwi waia
Mŋari. 2 Uyu waiapo pakutaŋga
naMŋari. 3 Ȥiro ȥeshe ȥakasikwa
ndiye; naŋgepaɓanzi pake iŋgapa-
sina ciro cakasikwa kweiȥo ȥaka-
sikwa. 4 Kwaiapo kupona kwaa-
ri, nokupona ukwo kwaia kujeka
kwaʋanhu. 5 Nokujeka kunojeka
muciɗima; neciɗima acizi kuku-
nyisa.
6 Kwakauya munhu, wakatu-
mŋa ndiMŋari, zina rake raia
Johani. 7 Uwo wakauya kuita
capupu, kuti apupure ŋgokujeka,
kuti ʋanhu ʋeshe ʋatende ndiye.
8 Iye waiŋga asiriye kujeka ukwo
akaɗi, asi wakatumŋa kuti apupure

ŋgokujeka ukwo. 9 Kujeka ukwo
kwaia kujeka kwecakwaɗi, ukwo
kunojekisa ʋanhu ʋeshe ʋanoɓa-
rwa munyika. 10 Uyu waia mu-
nyika, nenyika yakasikwa ndiye,
nenyika aizi kumuzia. 11 Wakau-
ya kweȥake, neʋake aʋazi ku-
muashira. 12 Asi kwaʋari ʋeshe
ʋakamuashira, wakaʋapa simba
rokuti ʋaite ʋana ʋaMŋari, kwa-
ʋari aʋo ʋanotenda zina rake: 13
Aʋo ʋasikazi kuɓarwa ŋgeŋgazi,
kunyazi ŋgokuemura kwenyama,
kunyazi ŋgokuemura kwomunhu,
asi ʋakaɓarwa ndiMŋari. 14 Ne-
Izwi wakaitwa muiri, wakagara
pakati peɗu, nesu takariŋgira
utende hwake, utende huri hwouwo
wakaɓarwa ega ndiƁaɓa, akazara
ŋgenyasha negwinyiso. 15 Jo-
hani wakaita capupu ndiye, aka-
ɗaidzira, eciti, Uyu ndiye wenda-
kaereketa ndiye, kuti, Uwo unouya
sure kwaŋgu, waindoapo pamberi
paŋgu, ŋgokuti waindoapo ndisati
ndaapo. 16 Ŋgokuti isisu teshe
takaashira kweȥakawanda ȥake,
nenyasha ŋgenyasha. 17 Ŋgokuti
ȥironzo ȥakahinwa kupotya ndi-
Mosi, asi nyasha negwinyiso ȥakaa-
po ndiye Jesu Kristu. 18 Akuna
wakamboona Mŋari nokuti ŋgouri
mukuwo; uwo wakaɓarwa ega ari-
Mukororo iye unogara paɗiti pa-
Ɓaɓa, ndiye wakamupaŋgidzira.
19 Neici ndico capupu caJohani,
apo ʋaJuda ʋatuma kwaari ʋapristi
neʋaRevi kubva Jerusarema, ku-
mubvunza kuti, Uriani iwewe ? 20
Naye wakatenda, aazi, kukanidza;
wakatenda, eciti, Inini andiri
Kristu akaɗi. 21 Naʋo ʋakamu-
bvunza, Ndiȥo uriani ? Uri Erija
here ? Naye wakapiŋgura, Andi-
riye akaɗi. Uri uwo muprofeti
here ? Naye wakapiŋgura, Haiwa.
22 Ndiȥo ʋakati kwaari, Uriani ?
kuti tiwone cokupiŋgura aʋo ʋaka-
tituma. Unotinyi iwewe ŋgokwa-
ko ? 23 Wakati, Ndiri izwi rouno-
ɗaidzira mushaŋgo, kuti, Rura-
misai njira yaMambo, kuɗai ŋge-
ȥaakaronza Isaya muprofeti. 24
Naaʋo ʋakatumŋa ʋaia ʋeʋaFarisi.
25 Naʋo ʋakamubvunza, ʋakati
kwaari, Ndiȥo unobapatidzirenyi
kuɗai usiriye Kristu, nokuti Erija,
nokuti uwo muprofeti. 26 Johani
wakaʋapiŋgura, eciti, Inini ndino-
bapatidza mumvura: asi pakati pe-
nyu panoema uwo womusikazii,
27 Ndiye uwo unouya sure kwaŋgu,
wakatsanaŋgurwa pamberi paŋgu,
uwo wendisikasisi inini kuti ndi-
sunuŋgure rusiŋga rwegwaɗa ra-
ke. 28 Iȥi ȥakaitika muBetabara
seri kweJordani, apo paaibapati-
dza Johani.

29 Necimaŋgwani aona Jesu
eciuya kwaari, akati, Riŋgirai,
Kahwai kaMŋari kanoɗusa ku-
shaisha kwenyika! 30 Uyu ndi-
ye wendakaereketa ndiye, kuti,
Sure kwaŋgu kunozouya munhu
uwo wakatsanaŋgurwa pamberi
paŋgu, ŋgokuti waia pamberi pa-
ŋgu. 31 Neni iŋga ndisikamuzii,
asi kwega kuti unozopaŋgidzirwa
kuʋaIsraeri, saka ŋgendaa iyi nda-
kauya ndecibapatidza mumvura.
32 NaJohani wakaita capupu, eci-
ti, ndakaona Mŋeya wecidzaka
kubva muɗeŋga unoŋga njia, uka-
gara paɗera pake. 33 Neni iŋga
ndisikamuzii; asi iye wakandituma
kuti ndibapatidze mumvura, iye
uwo wakati kwendiri, Wounozoona
Mŋeya wecidzaka nokugara pa-
ɗera pake, uwo ndiye unobapatidza
ndiMŋeya Wakacena. 34 Neni

ndakaona, ndakapupura kuti uyu
ndiye Mukororo waMŋari.
35 Necimaŋgwaniȥe Johani ai-
ŋga akaema neʋairi ʋeʋadzidzi ʋa-
ke. 36 Naapo amuona Jesu eciha-
mba, wakati, Riŋgirai, Kahwai ka-
Mŋari! 37 Ʋadzidzi aʋo ʋairi ʋaka-
muzwa eciereketa, ʋakamuteera
Jesu. 38 Jesu wakakunukuka
akaʋaona ʋecimuteera, akati kwa-
ʋari, Munotʂakenyi? Ʋakati kwaa-
ri, Rabi (ukwo kunoti ŋgokuku-
mucwa, Mudzidzisi) unogara pa-
ri? 39 Wakati kwaʋari, Uyai
muzoona. Ndiȥo ʋakauya ʋakaona
apo paaigara; naʋo ʋakagara naye
ŋgezuʋa iro: ŋgokuti raia rinoŋga
awa recigumi. 40 Umŋe weʋairi
aʋo ʋakamuzwa Johani eciereketa,
oroomuteera, waia Andreu mu-
nuŋuna wa*Simoni Petro*. 41 *Iye*
wakataŋga kutʂaka mukoma wake
aemho Simoni, akati kwaari, Ta-
muona Mesia (ukwo kunoti ŋgo-
kukumucwa, Kristu.) 42 Naye
wakamuunza kuna Jesu. Naapo
Jesu amuriŋgira wakati, Iwewe
uri Simoni mukororo waJona;
unozoɗaidzwa kuti Kefasi (ukwo
kunoti ŋgokukumucwa, Ruware.)
43 Necimaŋgwani wakaɗo kue-
nda Garire, akaona Firipu: naJesu
wakati kwaari, Nditeere. 44 *Ȥino*
Firipu waibva Betisaida, doropa
reʋaigara Andreu naPetro. 45
Firipu wakatʂaka Natanaeri, akati
kwaari, Tamuona uwo waakanyo-
ra *ndiye* Mosi muȥironzo naʋa-
profeti, Jesu weNazareta, muko-
roro waJosefa. 46 Natanaeri wa-
kati kwaari, Kuŋgabvawo here ciro
cakanaka muNazareta? Firipu
wakati kwaari, Uya, uone. 47
Jesu wakaona Natanaeri eciuya
kwaari, akati ndiye, Riŋgirai mu-
Israeri uwo ŋgegwinyiso usina
kuceŋgedza mukati mŋake! 48
Natanaeri wakati kwaari, Wandii-
ta maziirenyi? Jesu wakapiŋgu-
ra, akati kwaari, Ŋgepamberi
Firipu asati akuɗaidza uri pashi
pomuonde, ndakakuona. 49 Na-
tanaeri wakapiŋgura, akati, Rabi,
Iwewe uri Mukororo waMŋari, uri
Mambo waIsraeri. 50 Jesu wa-
kapiŋgura, akati kwaari, Ŋgokuti
ndati kwouri, kuti, Ndakakuona
uripashi pomuonde, unotenda he-
re? Unozoona ȥiro ȥikuru kupinda
iȥi. 51 Wakati kwaari, Ȥirokwaȥo,
ȥirokwaȥo, ndinoti kwouri, Muno-
zoona ɗeŋga rakabeuka, neŋgirosi
dzaMŋari dzecikwira nokudzaka
paɗera poMukororo womunhu.

2 Naŋgezuʋa recitatu kwaiapo
mucado muKana reGarire, na-
mai aJesu ʋaiapo. 2 NaJesu wa-
kakokwawo neʋadzidzi ʋake kumu-
cado. 3 Naapo vini rapera, mai
aJesu ʋakati kwaari, Aʋacina vini.
4 NaJesu wakati kwaari, Cinenyi
ici kwendiri nokwouri, mai? awa
raŋgu arisati raguma. 5 Mai ake
akati kuʋashandi, Kunyazi ci-
nyini caanoronza kwomuri, itanyi.
6 Ȥino kwaiapo maɓiya emapuwe
matanhatu emvura kuɗai ŋgomui-
tiro waʋaJuda wokushamba, rimŋe
ŋgarimŋe rinoenera nhuʋi mbiri
kunyazi nhatu. 7 Jesu wakati
kwaʋari, Zarisai maɓiya ao ŋge-
mvura. Naʋo ʋakaazarisa kuti
penu. 8 Naye wakati kwaʋari,
Cerai ȥino muende naro kune nhu-
ŋge yomucado. Naʋo ʋakaenda
naro. 9 Apo nhuŋge yomucado
yaraira mvura iyo yakapindudzwa
kuita vini, isikazi kuzia kuti rabva
kuri (asi ʋashandi aʋo ʋakacera

mvura ʋaizia;) nhuŋge yomucado
yakaɗaidza mukwambo. 10 Nayo
yakati kwaari, Munhu weshe uno-
ɓuɗisa kutaŋga vini rakanaka;
naapo ʋanhu ʋamŋa kakurutu
unoɓuɗisa iro risikazi kunasa ku-
naka: asi iwewe wakaŋgwarira vini
rakanasa kunaka metsa ȥino. 11
Uyu ndiwo wokutaŋga wemisha-
miso waakaita Jesu muKana re-
Garire, wakapaŋgidzira pamhene
utende hwake, neʋadzidzi ʋake ʋa-
katenda kwaari.

12 Ŋgesure kweiȥi wakadzaka
kuenda Kaperanaume, iye namai
ake, neʋanuŋuna ʋake, neʋadzidzi
ʋake; naʋo ʋakagarapo mazuʋa
asikazi kuwanda.

13 Nepasika reʋaJuda raia pe-
ɗo, naJesu wakakwira Jeru-
sarema. 14 Naye wakaona mu-
temperi aʋo ʋaiteŋgisa ŋombe
nehwai nenjia, neʋaiteŋganisana
mare ʋecigara: 15 Naapo aiŋga
aita mushwapu wehwisha, waka-
ʋadziŋga ʋeshe kubva mutemperi,
ʋeshe makwai neŋombe; wakaɗu-
rura pashi mare yaʋaiteŋganisana,
akapinduridza matafura aʋo; 16
Naye wakati kune aʋo ʋaiteŋgisa
njia, Dusai iȥi ȥiro kubva pano;
musaita mhatso yaƁaɓa aŋgu
mhatso yokuteŋgisira. 17 Neʋa-
dzidzi ʋake ʋakacerecedza kuti
kwakanyorwa, kuti, Kutsamŋirira
ŋgendaa yemhatso yako kucandi-
pedza. 18 Ndiȥo ʋaJuda ʋakamu-
piŋgura, ʋakati kwaari, Muoni-
sonyi wounotipaŋgidzira, kwecio-
neka kuti unoita iȥi ȥiro? 19 Jesu
wakapiŋgura, akati kwaʋari, Pu-
tsai iri temperi, naŋgemazuʋa ma-
tatu ndinozoriakaȥe. 20 Ndiȥo ʋa-
Juɗa ʋakati, Temperi iri rakaaki-
wa ŋgemakore ari makumi maro-
ŋgomuna namatanhatu, newe
uŋgariaka here ŋgemazuʋa ma-
tatu? 21 Asi iye wakaereketa
ŋgendaa yetemperi romuiri wake.
22 Ndiȥo apo amuswa kubva kwe-
ʋakafa, ʋadzidzi ʋake ʋakacere-
cedza kuti wainga akaereketa ŋgei-
ci, naʋo ʋakatenda ȥakanyorwa,
nezwi iro raakaereketa Jesu.

23 Ȥino apo aia muJerusarema
mupasika, mukudya, ʋazhinji ʋa-
katenda zina rake, ʋeciona misha-
miso yake yaakaita. 24 Asi Jesu
aazi kudzihina kwaʋari, ŋgokuti
iye waizia ʋanhu ʋeshe, 25 Ȥe iŋga
asikatami kuti munhu naumŋe
apupurire kwaari ŋgendaa yomu-
nhu; ŋgokuti iye waizia emene iȥo
ȥiri mukati mŋomunhu.

3 Ȥino kwaiapo munhu weʋa-
Farisi, zina rake ndiNikode-
musi, mutoŋgi weʋaJuda: 2 Uyu
wakauya kwaari usiku wakati
kwaari, Rabi, Tinozia kuti iwewe
uri mudzidzisi wakabva kuna Mŋa-
ri: ŋgokuti akuna naumŋe une-
simba rokuita iyi mishamiso you-
noita kwega kuti Mŋari anaye.
3 Jesu wakapiŋgura, akati kwaa-
ri, Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwouri, Kuɗai munhu asaɓarwa
ŋgokwomuɗeŋga, aaŋga huoni
umambo hwaMŋari. 4 Nikode-
musi wakati kwaari, Munhu uŋgai-
ta maɓarirwenyi apo aamusharu-
ka? uŋgakona here kuti apotere
ŋgokwecipiri mundani yamai ake,
aɓarwe? 5 Jesu wakapiŋgura,
Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwouri, kuɗai munhu asikaɓarwi
ŋgemvura naŋgoMŋeya, aanasi-
mba rokupotera muumambo hwa-
Mŋari. 6 Ukwo kunoɓarwa ŋgo-
kwenyama kuri nyama; noukwo

kunoɓarwa ŋgokwoMŋeya kuri
mŋeya. 7 Usashama ŋgokuti nda-
ti kwouri, Kunotamika kuti uɓa-
rwe ŋgokwomuɗeŋga. 8 Dutu ri-
novuvuta perinoɗa, newe unozwa
cauŋgu caro, asi auzii perinobva,
neperinoenda: ȥakaɗaro nokwa-
ʋari ʋeshe ʋanoɓarwa ŋgokwo-
Mŋeya. 9 Nikodemusi wakapi-
ŋgufa, akati kwaari, Iȥi ȥiro ȥi-
ŋgaita maitirenyi? 10 Jesu wa-
kapiŋgura akati kwaari, Iwewe uri
mudzidzisi waIsraeri neiȥi auȥizii
here? 11 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo,
ndinoti kwouri, tinoereketa ceti-
nozia, nesu tinopupura ŋgeico
cetakaona; nemŋi amuashiri uca-
pupu hweɗu. 12 Kuɗai ndamu-
ronzera ȥiro ȥomunyika, nemŋi
musikaȥitendi, hino munozoita
matenderenyi kuɗai ndecimuro-
nzera ŋgeȥiro ȥomuɗeŋga? 13
Akuna naumŋe wakambokwira
muɗeŋga, kwega uwo wakadzaka
kubva muɗeŋga, eya Mukororo
womunhu, uri muɗeŋga. 14 No-
kuɗai ndiMosi wakamirudza nyo-
ka mushaŋgo, ŋgokuɗaro kuno-
tamika kuti Mukororo womunhu
amirudzwe: 15 Kuti nokunyati
ndiani unomutenda aone kupona
kusikaperi.

16 Ŋgokuti Mŋari wakaiɗa nyi-
ka kuɗai, wakahina Mukororo wa-
ke wakaɓarwa ari ega, kuti ʋeshe
ʋanomutenda ʋasafa, asi ʋaone
kupona kusikaperi. 17 Ŋgokuti
Mŋari aazi kutuma Mukororo
wake munyika kuti airashe nyi-
ka; asi kuti nyika iponeswe
ndiye. 18 Uwo unotenda kwaari
aarashwi: asi uwo usika-
mutendi wakatorashwa naȥino,
ŋgokuti aazi kutenda zina rouwo
wakaɓarwa ari ega Mukororo wa-
Mŋari. 19 Uku ndikwo kurashwa,
kuti kujeka kwakaguma munyika,
neʋanhu ʋakaɗa ciɗima kakurutu
kupinda kujeka, ŋgokuti mishando
yaʋo yaiŋga yakashata. 20 Ŋgo-
kuti nokunyati ndiani unoita ȥaka-
shata unonyenya kujeka, naye,
aauyi mukujeka, ŋgokuti misha-
ndo yake inozorambidzwa. 21
Asi uwo unoita ȥinegwinyiso unou-
ya mukujeka, kuti mishando yake
iŋga onekeswa kuti yakaitwa ndi-
Mŋari.

22 Ŋgesure kweiȥi Jesu wa-
kauya neʋadzidzi ʋake munyika
yeJudia; naye wakagara apo naʋo,
ecibapatidza. 23 NaJohani wai-
bapatidza muAinoni pasinde pe-
Saremi, ŋgokuti yaiapo mvura
yakawanda: ʋakauya ʋakabapati-
dzwa. 24 Ŋgokuti Johani iŋga
asati apakidzwa mutiroŋgo. 25
Naapo kwakaapo kukanidzana pa-
kati peʋadzidzi ʋaJohani nomu-
Juda ŋgendaa yokuceneswa. 26
Naʋo ʋakauya kuna Johani ʋakati
kwaari, Rabi, uwo waia newe seri
kweJordani, uwo wowakaita capu-
pu ndiye, riŋgira, iye unobapa-
tidza naʋeshe ʋanouya kwaari.
27 Johani wakapiŋgura, akati,
Munhu aanasimba rokuashira ciro
nokuti ŋgeciri kuti asikazi kuci-
puwa kubva muɗeŋga. 28 Imŋi-
mŋi mŋemene mŋakaita capupu
ndini kuti ndakati, Andiriye akaɗi
Kristu, asi kuti ndakatumŋa pa-
mberi pake. 29 Iye unanyamu-
roorwa ndiye mukwambo; asi
shamŋari yomukwambo inoema
yecimuzwa, inoɗakara ŋgendaa
yezwi romukwambo: ndiȥo uku
kuɗakara kwaŋgu kwazarisika.
30 Kunotamika kuti iye akuriswe,
asi kuti inini nditsoŋge.

31 Uwo unouya ecibva muɗeŋga
uri paɗera paȥeshe: iye unobva
munyika ŋgowenyika, naye unoe-
reketa ȥomunyika: iye unobva mu-
ɗeŋga uri paɗera paȥeshe. 32 Na-
ye unopupura ŋgeizo ȥaakaona,
neȥaakazwa; akuna munhu unoa-
shira capupu cake. 33 Uwo wa-
kaashira ucapupu hwake, waka-
ĝwinyisisa kuti Mŋari uri ĝwinyi-
so. 34 Ŋgokuti uwo waakatuma
Mŋari unoereketa mazwi aMŋari;
ŋgokuti iye aahini kwaari Mŋeya
ŋgokuedzanisa. 35 Ɓaɓa ʋanoɗa
Mukororo, naʋo ʋakaturira ȥeshe
munyara dzake. 36 Iye unotenda
Mukororo watoa nokupona kusi-
kaperi; nouwo usikatendi Muko-
roro, aazooni kupona, asi ushuŋgu
hwaMŋari hunondogara paɗera
pake.

4 Ndiȥo apo Mambo azia kuti
ʋaFarisi ʋaiŋga ʋazwa kuti Je-
su waiita nokubapatidza ʋadzidzi
ʋakawanda kupinda Johani. 2
(Asi Jesu emene aazi kubapatidza,
asi ʋadzidzi ʋake ʋaibapatidza.)
3 Wakabva Judia, wakauyaȥe mu-
Garire. 4 Kwaitamika kuti apa-
rure ŋgomuSamaria. 5 Ndiȥo wa-
kaĝuma kuĝuta reʋaSamaria rino-
zwi Sukari, pasinde pendau iyo
yaakahina Jakobe kuno mukororo
wake Josefa. 6 Ȥino cinyuka ca-
Jakobe caiapo. Ndiȥo Jesu aiŋga
aremba ŋgomuhambo wake waka-
ĝara apo pacinyuka: kunoŋga raia
awa recitanhatu. 7 Kwakaĝuma
apo dzimai reSamaria kucera mvu-
ra: Jesu wakati kweriri, Ndipe
ndimŋe. 8 Ŋgokuti ʋadzidzi ʋake
iŋga ʋaenda kuĝuta kwooteŋga
ȥokudya. 9 Dzimai reSamaria ra-
kati kwaari, cinyini kuti iwewe,
uri muJuda ukumbire mvura yo-
kumŋa kwendiri ndiri dzimai re-
Samaria? (Ŋgokuti ʋaJuda aʋai-
yani neʋaSamaria.) 10 Jesu wa-
kapiŋgura, akati kweriri, kuɗai
waizia iwewe, cipo caMŋari, noku-
ti ndiani uwo unokumbira kwou-
ri, kuti, Ndipe, ndimŋe, iwewe
waizokumbira kwaari, naye waizo-
kupa mvura yokupona. 11 Dzimai
rakati kwaari, Mambo, auna cidzio
cokucera ndico, necinyuka caka-
dzama: ndiȥo mvura yokupona
unayo pari? 12 Uri mukuru iwe-
we here kuna ɓaɓa eɗu Jakobe,
uwo wakatipa ici cinyuka, naye
wakamŋa kweciri emene, neʋako-
roro ʋake, nemitaŋga yake? 13
Jesu wakapiŋgura akati kweriri,
Nokunyati ndiani unomŋa kuneiyi
mvura, unozozwaȥe nyota: 14 Asi
uwo unomŋa kune mvura iyo ye-
ndinozomupa inini, aacazozwiȥe
nyota mhera-narini; asi mvura iyo
yendinozomupa inozoita cinyuka
cemvura mukati mŋake, ceci veru-
kira kupona kusikaperi. 15 Dzi-
mai rakati kwaari, Mambo ndipe
mvura iyo, kuti ndisacazozwe nyo-
ta nokuti ndisacazouya panoȥe
kucera. 16 Wakati kweriri, Enda,
wooɗaidza mŋamuna wako, muu-
ye pano. 17 Dzimai rakapiŋgura
rikati, Andina mŋamuna: Jesu wa-
kati kweriri, Wanasa kuronza kuti,
Andina mŋamuna: 18 Ŋgokuti
waimboia neʋamuna ʋashano, nou-
wo woutori naye ȥino aari mŋa-
muna wakopi: ŋgeico waereketa
ĝwinyiso. 19 Dzimai rakati kwaa-
ri, Mambo, ndinoona kuti uri mu-
profeti. 20 Madziɓaɓa eɗu aka-
ɗira kune iri ɗunhu, neimŋimŋi
munoti, kuti, muJerusarema ndiyo
ndau inosisa kuɗirirapo. 21 Jesu

wakati kweriri, Dzimai, tendą ici,
kuti ŋguʋa inouya apo amuzoɗiriri
Ɓaɓa kune iri ɗunhu kunyazi mu-
Jerusarema. 22 Imŋimŋi muno-
ɗira comusikazii; isisu tinoɗira
cetinozia: ŋgokuti ruponeso runo-
bva kuʋaJuɗa. 23 Ŋgokuti ŋguʋa
inouya, naȥino yaapano, apo ʋaɗiri
ʋecakwaɗi ʋanozoɗira Ɓaɓa ŋgo-
Mŋeya necakwaɗi: ŋgokuti Ɓaɓa
ʋanotşaka ʋakaɗaro kumuɗira.
24 Mŋari ndiMŋeya, naaʋo ʋano-
muɗira kunotamika kuti ʋamuɗire
muMŋeya neḡwinyiso. 25 Dzimai
rakati kwaari, Ndinozia kuti Mesia
unouya, uwo unozwi Kristu: naapo
auya unozotironzera ȥiro ȥeshe. 26
Jesu wakati kweriri, Ndini aye
unoereketa newe.

27 Ŋgeŋguʋa iyi ʋadzidzi ʋake
ʋakauya, naʋo ʋakashama ŋgokuti
waiereketa nedzimai: kani ȥaka-
nyaɗaro akuna wakati kwaari kuti,
Unotşakenyi? nokuti, Unoereketa
naro ŋgenyi? 28 Ndiȥo dzimai ra-
kasia nhuʋi yaro, rakahwirira ku-
ḡuta, rikati kuʋanarume, 29 Uyai
muone munhu uwo wandironzera
ȥeshe ȥendakaita: uyu andiye here
Kristu? 30 Ʋakaɓuɗa kubva mu-
ḡuta, ʋeiuya kwaari. 31 Ŋgeŋguʋa
iyo ʋadzidzi ʋake ʋakamunyeŋge-
rera, ʋeciti, Rabi, idya. 32 Asi
wakati kwaʋari, Inini ndinakwo
kudya kwomusikazii imŋimŋi. 33
Ndiȥo ʋadzidzi ʋakati umŋe kwou-
mŋeni, Uripo here munhu wamuu-
nzira cokudya? 34 Jesu wakati
kwaʋari, Kudya kwaŋgu ŋgokwo-
kuti ndiite kuɗa kwowakanndituma,
nokupedza mushando wake. 35
Amuronzi here kuti kwasara mŋe-
dzi miroŋgomuna naapo kwoḡuma
kukukura? Riŋgirai, ndinoti kwo-
muri, mirudzai madziso enyu,
muriŋgise muminda, ŋgokuti ya-
cena naȥino yosisira kukukurwa.
36 Nouwo unokukura unoashira
misharo, nounouŋganidza micero
yokupona kusikaperi. Kuti iye
unosima naye unokukura ʋaɗakare
pamŋepo. 37 Ŋgokuɗai cisana ici
cineḡwinyiso cokuti, Umŋe unoku-
sha, noumŋeni unokukura. 38
Ndakamutuma kuti mukukure iȥo
ȥomusikazi kushandira: ʋanhu ʋa-
mŋeni ʋakashanda neimŋimŋi
mŋakapotera mumushando waʋo.

39 Neʋanhu ʋazhinji ʋeʋaSama-
ria ʋeḡuta iro ʋakamutenda ŋge-
ndaa yezwi redzimai, rerakapupu-
ra, kuti, Wandironzera ȥeshe ȥenda-
kaita. 40 Ndiȥo apo ʋaSamaria
ʋaiŋga ʋaḡuma kwaari, ʋakamu-
nyeŋgerera kuti aḡare naʋo: naye
wakaḡara apo mazuʋa mairi. 41
Neʋazhinji ʋamŋeni ʋakamutenda
ŋgendaa yezwi rake remene: 42
Naʋo ʋakati, kune dzimai. Ȥino
tinotenda, haiwa ŋgendaa yokuere-
keta kwako, ŋgokuti taratamuzwa
temene, nesu tinozia kuti uyu ŋge-
cakwaɗi uri Muponesi wenyika.

43 Ŋgesure kwemazuʋa mairi
wakabva apo, akaenda muGarire.
44 Ŋgokuti Jesu emene wakapu-
pura kuti muprofeti aaremeredzwi
munyika yokwake. 45 Ndiȥo apo
aḡuma muGarire, ʋaGarire ʋaka-
muashira, ŋgokuti ʋeshe ʋaiŋga ʋa-
kaona ȥeshe ȥaakaita muJerusare-
ma pamushoŋgano wokudya: ŋgo-
kuti aʋa naʋo ʋakaenda kumusho-
ŋgano wokudya.

46 Ndiȥo Jesu wakauyaȥe
muKana reGarire, apo paa-
kapindudza mvura kuita vini.
Kwaiapo nduna yakatikuti yaia
nomukororo wayo wairwara mu-
Kaperanaume. 47 Naapo yazwa

kuti Jesu waiŋga abva Judia, agu-
ma muGarire, yakaguma kwaari,
yakamunyeŋgerera kuti adzake
aponese mukororo wayo, ŋgokuti
waiŋga oɗo kufa. 48 Jesu wakati
kweiri, Kuti musikaoni mioniso
nemishamiso amuzotendi. 49
Nduna yakati kwaari Mambo,
dzaka mŋana waŋgu asati afa. 50
Jesu wakati kweiri, Enda, muko-
roro wako wapona. Munhuwo wa-
kagonda izwi raakaereketa kwaari
Jesu, naye wakaenda. 51 Kwa-
kati acadzaka, ʋaranda ʋake ʋaka-
shoŋgana naye, ʋeciti, Mŋana wako
wapona. 52 Ndiȥo wakabvunza
awa iro raakataŋga kuitanane
ndiro. Naʋo ʋakati kwaari, Zuro
ŋgeawa recinomŋe mutsarara wa-
kamusia. 53 Ndiȥo ɓaɓa akazia
kuti ndiro awa raakaereketa Jesu
kwaari kuti, Mukororo wako wa-
pona: naye wakatenda, neʋemha-
tso yake yeshe. 54 Uyu ndiwoȥe
mushamiso weciiri waakaita Jesu,
apo aguma Garire abva Judia.

5 Sure kweiȥi kwaiapo musho-
ŋgano wokudya waʋaJuda, na-
Jesu wakakwira Jerusarema.

2 Ȥino riripo muJerusarema ga-
ndwa ŋgepacimana cemakwai, ri-
noɗaidzwa ŋgokweciHeberu Be-
tsaida, rinemaɓerere mashano. 3
Mukati mŋao mŋaiata ʋazhinji ʋai-
rwara, ʋaia mapofu, neʋaikumhina,
neʋakaputa, ʋecigarira kuzuŋgu-
nyiswa kwemvura. 4 Ŋgokuti
ŋgomukuwo wakatikuti, ŋgirosi
yaidzaka mugandwa nokuvundura
mvura: ndiȥo nokunyati ndiani
waitaŋga kupoteromŋo apo mvura
yavundurwa waimhodyoswa noku-
nyati waia nenhenda yakaitawani.
5 Kwaiapo munhu wakatikuti waia
nenhenda yake makore ari makumi
matatu namasere. 6 Naapo Jesu
amuona akaata, waizia kuti ȥino
iŋga anaȥo mukuwo wakareɓa,
wakati kwaari, Unoɗa kutambiswa
here? 7 Nouwo waiŋga akaputa
wakapiŋgura kwaari, eciti, Ma-
mbo, andina munhu wokundidza-
kisa mugandwa apo mvura yovu-
ndurwa: asi mukuenda kwaŋgu,
umŋeni unodzaka kunditaŋgidza.
8 Jesu wakati kwaari, Miruka,
utore manhi ako uhambe. 9 Pari-
po munhuwo wakamhodyoka wa-
katora manhi ake akahamba.
Ŋgezuʋa iro raia saɓata. 10 Ndiȥo
ʋaJuda ʋakati kwaari uwo waka-
mhodyoswa, Riri zuʋa resaɓata,
akutenderwi kwouri kuti utware
manhi ako. 11 Asi iye wakapi-
ŋgura, kuti, Uwo wakaita kuti
ndimhodyoke ndiye wakati kwe-
ndiri, Tora manhi ako uhambe. 12
Ʋakamubvunza ʋeciti, Ndiani mu-
nhu uwo wakati kwouri, Tora
manhi ako, uhambe? 13 Asi uwo
wakamhodyoswa aazi kuzia kuti
ndiani: ŋgokuti Jesu iŋga aenda
ŋgokuti mbuŋgano huru yaiapo
pandau iyo. 14 Ŋgesure kweiȥi
Jesu wakamuona ari mutemperi,
naye wakati kwaari, Riŋgira, wa-
kamhodyoswa, usacashaishaȥe,
kuti ciro cakapinda kushata kune
ico cisazokugumira. 15 Naapo
munhu wakaenda, wakaȿhuma ku-
ʋaJuda kuti ndiJesu wakamumho-
dyosa. 16 Ŋgendaa iyo ʋaJuda
ʋakamutambudza Jesu, ŋgokuti
wakaita iȥi ŋgezuʋa resaɓata. 17
Asi iye wakaʋapiŋgura, Ɓaɓa aŋgu
ʋanondoshanda metsa naȥino, neni
ndinoshanda. 18 Ndiȥo ʋaJuda
ʋakapindisisa kutȿaka kumuura-
ya, ŋgokuti iye aazikugura saɓata

kwega asi wakaronza kuti Mŋari
waia Ɓaɓa ake aemho, ecidziita
*unoedzana naMŋari.*
19 Ndiɀo Jesu wakapiŋgura,
akati kwaʋari, Ɀirokwaɀo, ɀiro-
kwaɀo, ndinoti kwomuri, Mukoro-
ro aana simba rokuita ciro ŋgo-
kwake, asi caanoona Ɓaɓa eciita:
ŋgokuti iɀo ɀaanoita Ɓaɓa, iɀiɀe
Mukororo unoitawo ŋgokuɗaro. 20
Ŋgokuti Ɓaɓa ʋanomuɗa Mukoro-
ro, ʋanomupaŋgidzira ɀeshe ɀaʋa-
noita ʋemene: ʋanozomupaŋgidzi-
ra mishando mikuru kune iyi, kuti
mushame. 21 Ŋgokuti kuɗai ndi-
Ɓaɓa ʋanomusa aʋo ʋakafa, nokui-
ta kuti ʋararame, Ŋgokuɗaroɀe
Mukororo unoraramisa aʋo ʋaa-
noɗa. 22 Ŋgokuti Ɓaɓa aʋatoŋgi
munhu naumŋe, asi ʋakahina ku-
toŋga kweshe kuno Mukororo;
23 Kuti ʋeshe ʋaremeredze Muko-
roro kuɗai ŋgeɀe ʋanoremeredza
Ɓaɓa. Uwo usikaremeredzi Mu-
kororo, aamuremeredziɀe Ɓaɓa
uwo wakamutuma. 24 Ɀirokwa-
ɀo, ɀirokwaɀo, ndinoti kwomuri,
kuti iye unozwa izwi raŋgu, atende
uwo wakandituma, waanakwo ku-
pona kusikaperi, aacazopindi mu-
kutoŋgwa, asi waɗarika kubva
mukufa, kupotera mukupona. 25
Ɀirokwaɀo, ɀirokwaɀo, ndinoti
kwomuri, kuti ŋguʋa inouya, na-
ɀino yaapano, apo ʋakafa ʋanozori-
zwa izwi roMukororo waMŋari,
naaʋo *ʋanozorizwa ʋanozopona.*
26 Ŋgokuti kuɗai ndiƁaɓa uno-
kupona mukati mŋake, ŋgokuɗa-
rowo wakahina Mukororo kuti
aanokupona mukati mŋake. 27
Naye wakahina kwaari simba ro-
kugura ndaa, ŋgokuti iye uri Mu-
kororo womunhu. 28 Musasha-
ma ŋgeici, ŋgokuti ŋguʋa inozouya
apo ʋeshe ʋari mumaiɓa ʋanozo-
rizwa izwi rake; 29 Naʋo ʋanozo-
*ɓuɗomŋo, aʋo* ʋakaita ɀakanaka
mukumuka kwokupona, naaʋo ʋa-
karoʋedzera kuita ɀakashata mu-
kumuka kwokutoŋgwa.
30 Andina simba rokuita ciro
ŋgokwaŋgu; kuɗai ŋgeɀendinozwa
ŋgokuɗaro ndinotoŋga, nokutoŋga
kwaŋgu kuri kwakarurama, ŋgo-
kuti anditȿaki kuɗa kwaŋgu, asi
kuɗa kwouwo wakandituma. 31
Kuɗai ndecidzipupurira, ucapupu
hwaŋgu ahuna gwinyiso. 32 Uripo
unhani unoita capupu ndini, neni
nɗinozia kuti ucapupu hwaanopu-
pura ndini hunegwinyiso. 33
Imŋimŋi mŋakatuma kuna Joha-
ni, naye wakaita capupu kune ɀiro
ɀegwinyiso. 34 Asi inini andiashiri
ucapupu hunobva kumunhu asi
ndinoereketa iɀi kuti muponeswe.
35 Iye waia rumvenu runoɓaka ru-
nojekisa, neimŋimŋi mŋakatenda
kuti muɗakare kaŋguʋa mukujeka
kwake. 36 Asi inini ndinoucapupu
hunopinda kugwinya kune hwaJo-
hani: ŋgokuti mishando iyo yaaka-
ndipa Ɓaɓa kuti ndiipedze, ndiyo
mishando yendinoita, inopupura
ndini. kuti Ɓaɓa ʋakandituma. 37
NaƁaɓa uwo wakandituma, wa-
kaita capupu ndini. Amuzi kuto-
ŋgozwa izwi rake nakamŋe, nokuti
kutoŋgoona muemo wake. 38
Nemŋi amuna mazwi ake anogara
*mukati mŋenyu,* ŋgokuti *amuzi*
kutenda uwo waakatuma. 39 Tȿa-
kisisai ɀinyoro, ŋgokuti mukati
mŋaɀo munopinimidza kuti mu-
nokupona kusikaperi, neiɀi, ndiɀo
ɀinopupura ndini. 40 Nemŋi
amutendi kuuya kwendiri, kuti
muone kupona. 41 Andiashiri kui-
rikidwza kunobva kuʋanhu. 42

Asi ndinomuzia kuti amuna ruɗo
rwaMŋari mukati mŋenyu. 43
Inini ndakaguma ŋgezina raɓaɓa
aŋgu nemŋi amuzi kunɗiashira:
kuɗai umŋeni ecizouya ŋgezina
rake remene, iye munozomua-
shira: 44 Muŋgaita matendere-
nyi imŋimŋi munoashira kuiriki-
dzwa kubva kuno umŋeni noumŋe-
ni, musikatşaki kuirikidzwa ukwo
kunobva kuna Mŋari ega? 45
Musapinimidza kuti inini ndino-
zomutsa kuna Ɓaɓa: uripo umŋe
unozomutsa, ndiMosi, uwo womu-
nogonda. 46 Ŋgokuti ɗai mŋaka-
tenda Mosi iŋga mŋakatendawo
neinini: ŋgokuti iye wakanyora
ndini. 47 Asi kuti musikatendi
ȥakanyorwa ȥake, muŋgazoita ma-
tenderenyi mazwi aŋgu?

6 Ŋgesure kweiȥi Jesu wakaa-
mbuka ruseri rweɓahari re-
Garire, riri reTiberiasi. 2 Ne-
mbuŋgano huru yakamuteera,
ŋgokuti iŋga yaona mishamiso
yaakaita kwaʋari ʋairwara. 3 Na-
Jesu wakakwira muɗunhu, umŋo
akagara pashi neʋadzidzi ʋake. 4
Ȥino pasika, mushoŋgano woku-
dya weʋaJuda, rakakwedzera. 5
Ndiȥo Jesu amirudza madziso ake,
aona kuti mbuŋgano huru iŋga
yeciuya kwaari, wakati kuna Firi-
pu, Tinozoteŋga pari ȥiŋgwa kuti
aʋa ʋadye? 6 Asi wakaereketa
iȥi kumuedza: ŋgokuti iye waizia
caanozoita. 7 Firipu wakamupi-
ŋgura eciti, ȥiŋgwa ȥepondo no-
mŋe aȥiʋakwanisi kuti uwo nouwo
atore kaɗoɗoko. 8 Umŋe weʋa-
dzidzi ʋake, Andreu munuŋuna
waSimoni Petro wakati kwaari.
9 Ciri pano cirumbgana ciɗoko
cine ȥiŋgwa ȥebare ȥishano neȥi-
hoʋe ȥiiri: kani iȥi ȥiŋgaɗetserenyi
kuʋanhu ʋazhinji ʋakaɗai? 10
Jesu wakati, Garisai ʋanhu pashi.
Kwaiapo pandau iyo mŋenje wa-
kawanda. Ndiȥo ʋanarume ʋaka-
gara pashi, iŋgatei ʋaia makumi
emazana ari mazana mashano ŋgo-
kuwanda. 11 Ndiȥo Jesu waka-
tora ȥiŋgwa; naapo aɓoŋga, wa-
kakoʋanisa kuna aʋo ʋaiŋga ʋaka-
gara pashi; neȥihoʋe ŋgokuɗaro
kuɗai ŋgokuɗa kwaʋo. 12 Naapo
ʋaguta wakati kuʋadzidzi ʋake,
Uŋganidzai matsekeneswa eȥaka-
sara, kuti kusarashwa ciro. 13
Ndiȥo ʋakauŋganidza, ʋakadzadza
ȥitundu ȥirigumi naȥiiri ŋgema-
tsekeneswa eȥiŋgwa ȥebare ȥisha-
no ao akasara kuna aʋo ʋaiŋga ʋa-
dya. 14 Ndiȥo ʋanhu aʋo ʋaona
uyu mushamiso waakaita, ʋakati,
Ȥirokwaȥo uyu ndiye muprofeti
uwo unouya munyika.

15 Ndiȥo apo Jesu ecizia kuti
ʋoɗo kuuya kuti ʋamutore ŋgesi-
mba kuti ʋamuite Mambo, waka-
taraukaȥe kuenda kumutunhu ari
ega.

16 Kwakati zuʋa raɓira ʋadzi-
dzi ʋake ʋakadzaka kuɓahari; 17
Ʋakakwira muŋgaraʋa ʋakaa-
mbuka ɓahari kuenda Kaperanau-
me. Iŋga kwaşipa naJesu iŋga
asati aguma kwaʋari. 18 Nemafu-
ŋgu eɓahari akakwira ŋgendaa ye-
ɗutu guru raiʋuʋuta. 19 Naapo
ʋaiŋga ʋabvua mamaera matatu
kunyazi maroŋgomuna ʋakaona
Jesu ecihamba paɗera peɓahari
ecikwedzera kuŋgaraʋa, naʋo ʋa-
katya. 20 Asi wakati kwaʋari,
Ndini haŋgu, musatya. 21 Ndiȥo
ʋakamuashira muŋgaraʋa, paripo
ŋgaraʋa yakaguma kunyika kwa-
ʋaienda.

22 Necimaŋgwani apo mbuŋga-
no iyo yaiŋga yakaema ruseri rwe-
ɓahari, yakaona kuti iŋga pasina
ŋgaraʋa imŋeni, yega imŋe iyo ye-
ʋaiŋga ʋapotera kweiri ʋadzidzi ʋa-
ke, nokuti Jesu aazi kukwira pa-
mŋepo neʋadzidzi ʋake muŋgara-
ʋa, asi kuti ʋadzidzi ʋake ʋaiŋga
ʋaenda ʋari ʋega, 23 Kani kwaka-
uya ŋgaraʋa dzimŋeni dzakabva
Tiberiasi dzikaguma pasinde pe-
ndau apo paʋakadya ȥiŋgwa ŋge-
sure Mambo aȥiɓoŋga. 24 Ndiȥo
apo mbuŋgano yaona kuti Jesu
iŋga pasina apapo, nokuti ʋadzidzi
ʋake, yakakwirawo muŋgaraʋa ya-
kauya muKaperanaume yecimu-
tşaka Jesu. 25 Naapo yaiŋga ya-
muona ruseri rweɓahari, yakati
kwaari, Rabi, waguma pano rini?
26 Jesu wakaipiŋgura, akati, Ȥiro-
kwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwo-
muri, amunditşaki ŋgokuti mŋa-
kaona mishamiso asi ŋgokuti mŋa-
kadya ȥiŋgwa mukaguta. 27 Mu-
sashandira kudya ukwo kunopera,
asi kudya ukwo kunogara mhera
narini kwaanozomupa mukororo
womunhu: ŋgokuti paɗera pake
Ɓaɓa Mŋari wakaisa cioniso cake.
28 Naapo ʋakati kwaari, Tiŋgai-
tenyi kuti tishande mishando ya-
Mŋari? 29 Jesu wakapiŋgura,
akati kwaʋari, Uyu ndiwo musha-
ndo waMŋari kuti mutende uwo
waakatuma. 30 Naʋo ʋakati kwaa-
ri, Unoita muonisonyi kuti tione
titende kwouri; unoshandenyi? 31
Madziɓaɓa edu akadya mana mu-
shaŋgo, kuɗai ŋgeȥeȥakanyorwa,
Wakaʋapa ciŋgwa cakabva mu-
ɗeŋga kuti ʋadye. 32 Ndiȥo Jesu
wakati kwaʋari, Ȥirokwaȥo, ȥiro-
kwaȥo, ndinoti kwomuri, andiye
Mosi akaɗi wakamupa ciŋgwa
cakabva muɗeŋga, asi Ɓaɓa aŋgu
ndiye unomupa ciŋgwa cegwinyiso
cinobva muɗeŋga. 33 Ŋgokuti
ciŋgwa caMŋari ciri uwo wakabva
muɗeŋga, unohina kupona kunyi-
ka. 34 Ndiȥo ʋakati kwaari, Ma-
mbo, tipei ŋgeŋguʋa dzeshe ici
ciŋgwa. 35 Jesu wakati kwaʋari,
Inini ndiri ciŋgwa cokupona, aye
unouya kwendiri aatoŋgozwi nza-
ra, nouwo unotenda kwendiri aato-
ŋgozwi nyota. 36 Asi ndakati
kwomuri kuti mŋakandiona, asi
amuzi kunditenda. 37 Ʋeshe aʋo
ʋaanondipa Ɓaɓa ʋanozouya kwe-
ndiri, nouwo unouya kwendiri
andizomurashi akaɗi. 38 Ŋgo-
kuti andizi kudzaka kubva mu-
ɗeŋga kuti ndiite kuɗa kwaŋgu asi
kuɗa kwouwo wakanditumа. 39
Uku ndikwo kuɗa kwowakandi-
tuma, kuti ʋeshe ʋaakandipa andi-
zorashikirwi naumŋe kwaʋari, asi
kuti ndiʋamuse ŋgomushi woku-
pera. 40 Ŋgokuti uku ndikwo
kuɗa kwaƁaɓa aŋgu, kuti munhu
weshe unoriŋgira Mukororo noku-
tenda kwaari unoanokupona kusi-
kaperi, neni ndinozomumusa ŋgo-
mushi wokupera.

41 Ndiȥo ʋaJuda ʋakavuruvu-
ta ndiye, ŋgokuti wakati, Inini
ndiri ciŋgwa ico cakabva mu-
ɗeŋga. 42 Naʋo ʋakati, Uyu
andiyepi here Jesu mukororo wa-
Josefa, ɓaɓa namai ake ʋeti-
nozia? Ȥino unoita maereketе-
renyi, kuti, Ndakabva muɗeŋga?
43 Jesu wakapiŋgura akati kwa-
ʋari, Musavuruvuta mukati mŋe-
nyu. 44 Akuna naumŋe unesimba
rokuuya kwendiri, kuɗai Ɓaɓa
wakanditumа asamukweya, neni
ndinozomumusa ŋgomushi woku-
pera. 45 Kwakanyorwa ŋgaʋa-

profeti, kuti, Ʋeshe ʋanozodzidzi-
swa ndiMŋari. Ndiȥo munhu
weshe wakazwa, ecidzidza, ndi-
Ɓaɓa, unouya kwendiri. 46 Sandi-
kwo kuti uripo wakamuona Ɓaɓa,
kwega iye wakabva kuna Mŋari,
ndiye wakamuona Ɓaɓa. 47 Ȥiro-
kwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwo-
muri, iye unotenda waanokupona
kusikaperi. 48 Inini ndiri ciŋgwa
cokupona. 49 Madziɓaɓa enyu ʋa-
kadya mana mushaŋgo, ʋakafa.
50 Ici ndico ciŋgwa cinobva mu-
ɗeŋga kuti kunyazi ndiani kwo-
muri unocidya, aacafi. 51 Inini
ndiri ciŋgwa cokupona cakabva
muɗeŋga; kunyazi ndiani unocidya
ici ciŋgwa unozorarama kusika-
peri: neciŋgwa cendinozohina ciri
muiri waŋgu, wendinozohina kuti
uite kupona kwenyika.

52 Ndiȥo ʋaJuda ʋakaitirana
hasha pakati paʋo, ʋeiti, Mu-
nhuyu uŋgatiita mahinirenyi mui-
ri wake udyiwe? 53 Ndiȥo Jesu
wakati kwaʋari, Ȥirokwaȥo, ȥi-
rokwaȥo, ndinoti kwomuri, Ku-
ɗai musikadyi muiri wo-
Mukororo womunhu, musikamŋi
ŋgazi yake amuna kupona mukati
mŋenyu. 54 Iye unodya muiri
waŋgu, amŋe ŋgazi yaŋgu, waano-
kupona kusikaperi, neni ndinozo-
mumusa ŋgomushi wokupera. 55
Ŋgokuti muiri waŋgu uri kudya
aemho, neŋgazi yaŋgu iri kumŋa
aemho. 56 Iye unodya muiri wa-
ŋgu, amŋe ŋgazi yaŋgu, unogara
mukati mŋaŋgu, neni ndinogara
mukati mŋake. 57 Kuɗai ndi-
Ɓaɓa ʋanopona ʋakandituma, neni
ndinopona ndiƁaɓa, ŋgokuɗaro
iye unondidya, ndiye unozopona
ndini. 58 Ici ndico ciŋgwa caka-
dzaka kubva muɗeŋga cisikazi
kuɗai ŋgecakadya madziɓaɓa enyu,
ʋakafa: iye unodya ciŋgwa ici uno-
zopona kunoti narini. 59 Wakae-
reketa iȥi ecidzidzisa ari mu-
mhatso yokuɗira muKaparanau-
me.

60 Ndiȥo ʋazhinji ʋeʋadzidzi
ʋake apo ʋazwa ʋakati, Iri izwi
igukutu; ndiani unokona kurizwa?
61 Asi apo Jesu ecizia mukati
mŋake kuti ʋadzidzi ʋake ʋakamu-
vuruvutira ŋgeici, wakati kwaʋari,
Ici cinomupumhunisa here? 62
Muŋgaɗini ɗai mŋeciona Muko-
roro womunhu ecikwira apo paaia
pakutaŋga? 63 NdiMŋeya uno-
hina kupona, nyama ainyuri ciro:
mazwi endakaereketa kwomuri ari
mŋeya, nokurarama. 64 Asi ʋa-
ripo ʋamŋeni pakati penyu ʋasika-
tendi. Ŋgokuti kubvira pakuta-
ŋga, Jesu waindozia kuti ŋgaʋa-
nani aʋo ʋasikatendi, nokuti ndiani
unozomupira. 65 Naye wakati,
Ŋgeiyi ndaa ndakaereketa kwo-
muri, ndeciti, Apana unesimba ro-
kuuya kwendiri kuti asikazi kuri-
puwa ndiƁaɓa.

66 Kubvira ŋgouyu mukuwo ʋa-
zhinji ʋeʋadzidzi ʋake ʋakahwirira
sure, aʋazi kucazohamba naye. 67
Ndiȥo Jesu wakati kuna ʋarigumi
naʋairi, Munoɗa kuendawo here?
68 Simoni Petro wakamupiŋgura,
Mambo, tiŋgaenda kunani? mazwi
okupona kusikaperi ari kwouri.
69 Nesu takatenda, tinozia kuti
iwewe uri Wakacena waMŋari.
70 Jesu wakamupiŋgura. akati,
Andizi kumutsanaŋgura here mu-
rigumi naʋairi, noumŋe wenyu uri
diaboro? 71 Asi wakaereketa ndi-
Judasi Isikarioti, mukororo wa-
Simoni: ŋgokuti ndiye waizomu-
pira, ari umŋe weʋarigumi naʋairi.

7 Ŋgesure kweiɀo Jesu waka-
hamba muGarire, ŋgokuti
iŋga asikacaɗi kuhamba muJudia,
ŋgokuti ʋaJuda ʋaitşaka kumuu-
raya. 2 Ɀino mushoŋgano wo-
kudya kweʋaJuda, mushoŋgano
wokugara mumicaca, waia pa-
sinde. 3 Ndiɀo ʋanuŋuna ʋake
ʋakati kwaari, Ibva pano uende
muJudia, kuti ʋadzidzi ʋakoɀe
ʋaone mishando yako younoita.
4 Ŋgokuti akuna munhu unoita
ciro ŋgokufishika, ecitşaka kuti
aziikane pamhene. Kuɗai weciita
iɀi ɀiro dzipaŋgidzire kuna ʋeshe
ʋomunyika. 5 Ŋgokuti ʋanuŋuna
ʋake iŋga ʋasaɗi ʋatenda kwaari.
6 Ndiɀo Jesu wakati kwaʋari Ŋgu-
ʋa yaŋgu aisati yaguma akaɗi, asi
ŋguʋa yenyu yakandonaka muku-
wo weshe. 7 Nyika aiŋga mu-
nyenyi akaɗi, asi inondinyenya
inini ŋgokuti ndinopupura ndiyo,
kuti mishando yayo yakashata. 8
Kwirai imŋimŋi kumushoŋgano
uyu wokudya: inini andikwiriyo
ɀino kumushoŋgano uyu wokudya;
ŋguʋa yaŋgu aisati yaguma. 9
Apo aereketa iɀi kwaʋari wakagara
muGarire.

10 Asi apo ʋanuŋuna ʋake ʋaiŋga
ʋakwira kumushoŋgano wokudya,
wakakwirawo, haiwa pamhene, asi
ŋgokufishika. 11 Ndiɀo ʋaJuda ʋa-
kamutşaka mumushoŋgano woku-
dya, ʋakati, Umboripari? 12
Kwaiapo kuvuruvuta kukurutu pa-
kati pembuŋgano ngendaa yake:
ʋamŋeni ʋakati, Uri munhu kwaye,
asi ʋamŋeni ʋakati, Haiwa asi
unopaukisa mbuŋgano. 13 Asi
apana munhu wakaereketa ndiye
pamhene ŋgendaa yokutya ʋa-
Juda.

14 Asi apo mushoŋgano woku-
dya waapakati, Jesu wakakwira
mutemperi wakadzidzisa. 15 Ndi-
ɀo ʋaJuda ʋakashama ʋeciti, Uyu
unoita maziirenyi ɀinyoro, asikaɀi
kudzidza? 16 Ndiɀo Jesu wakaʋa-
piŋgura, akati, Kudzidzisa kwa-
ŋgu aŋgokwaŋgu akaɗi, asi ŋgo-
kwouwo wakandituma: 17 Ku-
nyazi ndiani unoɗa kuita kuɗa
kwake, unozozia ŋgendaa yecidzi-
dziso, kuti cinobva kuna Mŋari
here nokuti ndinodziereketera. 18
Iye unodziereketera unotşaka kui-
rikidzwa kwake; asi iye unotşaka
kuirikidza uwo wakamutuma, ndi-
ye uri wegwinyiso, apana kusika-
rurami mukati mŋake. 19 Mosi
aazi kumupa here ɀironzo, asi
apana pakati penyu unoŋgwarira
ɀironzo. Munotşakirenyi kundiu-
raya? 20 Mbuŋgano yakapi-
ŋgura, Unedimoni; ndiani uno-
tşaka kukuuraya? 21 Jesu waka-
piŋgura, akati kwaʋari, Ndakaita
mushando umŋe, nemŋi mŋeshe
mŋakashama. 22 Ŋgeiyi ndaa
Mosi wakamupa kuti mucekwe
(asi aŋgokwa Mosi akaɗi, asi
kwakabva kumadziɓaɓa,) Nemŋi
ŋgezuʋa resaɓata munoceka mu-
nhu. 23 Kuɗai munhu eciashira
kucekwa ŋgezuʋa resaɓata, kuti
cironzo caMosi cisagurwa, hino
munonditsenekera ŋgenyi ŋgokuti
ndakamhodyosa munhu ŋgesa-
ɓata? 24 Musatoŋga ŋgokuoneka
kwokuɓanzi, asi toŋgai kutoŋga
kwakwo.

25 Ndiɀo ʋamŋeni ʋaka-
tikuti ʋeJerusarema ʋakati, Uyu
andiyepi here uwo weʋaitşaka ku-
uraya? 26 Riŋgirai unoereketa
pamhene, naʋo aʋaereketi ciro
kwaari. Ʋatoŋgi aʋazii here ŋge-
cakwaɗi kuti uyu ndiKristu. 27

Asi uyu tinomuzia paanobva: asi
apo Kristu ozouya apana naumŋe
unozozia kuti unobva pari. 28
Ndiȥo Jesu wakaɗaidzira ari mu-
temperi ecidzidzisa, akati, Muno-
ndizia, munoziaȥe pendinobva, ne-
ni andizi kuuya ŋgokwaŋgu, asi
aye wakandituma uŋegwinyiso, ne-
mŋi amumuzii. 29 Asi inini ndi-
nomuzia; ŋgokuti ndinobva kwaa-
ri, naye wakandituma. 30 Ndiȥo
ʋakatşaka kumuɓata, asi apana
naumŋe wakaisa nyara paɗera
pake, ŋgokuti ŋguʋa yake iŋga isati
yaguma. 31 Neʋazhinji ʋembu-
ŋgano ʋakatenda kwaari, ʋakati,
Apo Kristu ouya unozokona here
kuita mishamiso inopinda iyi ya-
kaitwa ŋgouyu munhu? 32 Ʋa-
Farisi ʋakazwa kuti mbuŋgano
yaivuruvuta ŋgeiȥi ȥiro ndiye;
neʋapristi ʋakuru neʋaFarisi ʋa-
katuma nhuŋge kuti dzimuɓate.
33 Ndiȥo Jesu wakati, Iŋguʋa ɗoko
ndicinemŋi, neni ndinozoenda
kwouwo wakandituma. 34 Muno-
zonditşaka, asi amuzondioni: ne-
pendiri, amuna simba rokugu-
mapo. 35 Ndiȥo ʋaJuda ʋakaere-
keta pakati paʋo, ʋeciti, unozoenda
kuri kwetisikazomuoni isisu? uno-
zoenda here kune ʋakaparadzika
ʋeʋaGreki, nokuʋadzidzisa ʋa-
Greki? 36 Rinotinyi izwi iri raa-
kaereketa, kuti, Munozonditşaka,
asi amuzondioni, nependiri amuna
simba rokugumapo?
37 Ŋgezuʋa rokupedzisira, mu-
shi mukuru womushoŋgano woku-
dya, Jesu wakamiruka, akaɗai-
dzira, eciti, Kunyazi ndiani une
nyota ŋgaauye kwendiri, amŋe 38
Iye unotenda kwendiri, kuɗai ŋgo-
kuronza kweȥinyoro, ndwizi dze-
mvura yokupona dzinozopopoma
kubva mundani mŋake: 39 Asi
wakaereketa ici ŋgendaa yoMŋeya
waʋanozoashira aʋo ʋanotenda
kwaari: ŋgokuti Mŋeya waiŋga
usati wahinwa, ŋgokuti Jesu iŋga
asati airikidzwa. 40 Ndiȥo ʋa-
mŋeni ʋembuŋgano, apo ʋazwa aya
mazwi, ʋakati, Ŋgecakwaɗi uyu
ndiye Muprofeti: 41 Ʋamŋeni ʋa-
kati, Uyu ndiye Kristu. Asi ʋa-
mŋeni ʋakati, Kristu uŋgabva Ga-
rire here? 42 Ȥinyoro aȥironzi
here kuti Kristu unozobva kurudzi
rwaDavida, nokubva Beterehema,
muguta apo paaigara Davida?
43 Ndiȥo kwaiapo kuparadzana
pakati pembuŋgano ŋgendaa yake.
44 Ʋamŋeni kwaʋari ʋakaɗa kuti
ʋamuɓate, asi apana wakaisa nyara
paɗera pake.

45 Ndizo nhuŋge dzakauya ku-
ʋapristi ʋakuru neʋaFarisi, naʋo
ʋakati kwedziri, Mŋareka kuuya
naye ŋgenyi? 46 Nenhuŋge dza-
kapiŋgura, Narini, akuna munhu
wakamboereketa kuɗai ŋgouyu
munhu. 47 Ndiȥo ʋaFarisi ʋaka-
dzipiŋgura, Nemŋiwo mŋaceŋge-
dzerwa here? 48 Uripo here we-
ʋatoŋgi nokuti weʋaFarisi waka-
mutenda? 49 Asi iyi mbuŋgano
isikazii ȥironzo yakatukwa. 50 Ni-
kodemusi ari umŋe waʋo, (uwo
wakaguma kwaari pakutaŋga,)
wakati kwaʋari, 51 Ȥironzo ȥeɗu
ȥinorasha here munhu, tisati ta-
muzwa, nokuzia caanoita? 52 Ʋa-
kamupiŋgura, ʋakati kwaari, Newe
auri weGarire here? Tşakisisa
uone, ŋgokuti akuna muprofeti
unobva Garire.

53 Nomunhu weshe wakapara-
rira kuenda kumhatso yake.

8 NaJesu wakaenda kuɗunhu
raMaorive. 2 Maŋgwanani
maishi wakauyaȥe mutemperi, ne-
ʋanhu ʋeshe ʋakauya kwaari; naye
wakagara pashi, akaʋadzidzisa.
3 Ʋanyori neʋaFarisi ʋakaunza
kwaari dzimai rakaɓatwa recio-
mba, naapo ʋaiŋga ʋarigadzika
pakati, ʋakati kwaari, 4 Mudzi-
dzisi, iri dzimai rakaɓatwa mu-
kuomba, reciomba aemho. 5 Ȥino
Mosi wakatipaŋga muȥironzo kuti
ʋakaɗaro ʋapondwe ŋgamapuwe:
asi iwewe unotinyi? 6 Asi ici ʋa-
kaereketa ʋecimuedza, kuti ʋaone
*cokumuparise ndaa ndico.* Asi
Jesu wakakotama pashi, akanyora
ŋgecinwe pamaʋu. 7 Asi apo ʋaa-
ŋgira kumubvunzisisa, wakadziru-
ramisa, akati kwaʋari, Iye usina
kushaisha pakati penyu, ŋgaa-
taŋge kukandira ɓuwe kumuponda.
8 Wakakotamaȥe pashi, akanyora
pamaʋu. 9 Naʋo ʋakazwa, ʋecii-
tirwa ndaa ŋgemhumba dzaʋo,
ʋakaɓuɗa umŋe ŋgaumŋe, kubvira
kuʋasharuka metsa kuʋaɗoko:
naJesu wakasara ari ega nedzimai
rakagara pakati. 10 Naapo Jesu
aiŋga adziruramisa, wakaona dzi-
mai rega akati kweriri, Dzimai,
ʋari pari aʋo ʋakakuitira ndaa?
Apana here wakakurasha? 11 Ra-
kati, Akuna, Mambo, Jesu wakati
kweriri, neni andikurashi: enda,
usacazoshaishaȥe.

12 Ndiȥo Jesu wakaereketaȥe
kwaʋari, eciti, Inini ndiri kujeka
kwenyika: aye unonditeera, aazo-
hambi muciɗima, asi unozoa noku-
jeka kwokupona. 13 Ndiȥo ʋa-
Farisi ʋakati kwaari, Unodzipu-
purira: ucapupu hwako ahuna
gwinyiso. 14 Jesu wakapiŋgura,
akati kwaʋari, Nokunyati ndecidzi-
pupurira ucapupu hwaŋgu hune-
gwinyiso, ŋgokuti ndinozia penda-
kabva, nependinoenda: asi imŋi-
mŋi amuzii pendakabva, nependi-
noenda. 15 Imŋimŋi munotoŋga
ŋgokwenyama, inini anditoŋgi mu-
nhu. 16 Kani ndecinyatoŋga, ku-
toŋga kwaŋgu kune gwinyiso,
ŋgokuti andiri ndega akaɗi, asi
inini ndiri pamŋepo naƁaɓa ʋaka-
ndituma. 17 Kwakanyorwa mu-
ȥironzo ȥenyu kuti ucapupu hwa-
ʋanhu ʋairi hune gwinyiso. 18 Ini-
ni ndiriye unodzipupurira, naƁaɓa
ʋakanditumа iʋo ʋanopupura ndini.
19 Ndiȥo ʋakati kwaari, Ʋari pari
Ɓaɓa ako? Jesu wakapiŋgura,
akati, Imŋimŋi amundizii, nokuti
Ɓaɓa aŋgu; ɗai mŋaindizia, mŋai-
zozia Ɓaɓa aŋguȥe. 20 Jesu wa-
kaereketa aya mazwi muugaro
hweȥipo, ecidzidzisa ari mute-
mperi: apana wakamuɓata ŋgo-
kuti ŋguʋa yake iŋga isati yaguma.

21 Ndiȥo wakatiȥe kwaʋari, Inini
ndinoenda, nemŋi munozonditşaka
nemŋi munozofira muȥishaishi ȥe-
nyu: napendinoenda amuna simba
rokuuya apo. 22 Ndiȥo ʋaJuda
ʋakati, unodziuraya here? ŋgokuti
unoti, Pendinoenda, imŋimŋi amu-
na simba rokuuya apo. 23 Wakati
kwaʋari, imŋimŋi muri ʋepashi,
inini ndinobva muɗeŋga: imŋimŋi
muri ʋenyika iyi, asi inini andiri
wenyika iyi akaɗi. 24 Ndiȥo nda-
kati kwomuri kuti munozofira mu-
ȥishaishi ȥenyu: ŋgokuti kuɗai
musikatendi kuti ndiri aye muno-
zofira muȥishaishi ȥenyu. 25 Ndi-
ȥo ʋakati kwaari, Uriani iwewe?
Jesu wakati kwaʋari, Ndiri uwo
wendakamuronzera mukutaŋga.
26 Ndine ȥakawanda ȥokuereketa
ndimŋi nokutoŋga: asi iye waka-

ndituma uri gwinyiso; neni ndi-
noereketa kunyika iȥo ȥandakazwa
kubva kwaari. 27 Aʋazikuzia kuti
waiereketa kwaʋari ndiƁaɓa. 28
Ndiȥo Jesu wakati kwaʋari, Apo
mŋazomukwidza Mukororo wo-
munhu, naapo munozozia kuti
inini ndiri aye, nokuti andiiti ciro
ndemene, asi kuɗai ŋgeȥendaka-
dzidziswa ndiƁaɓa, iȥi ndiȥo ȥendi-
noereketa. 29 Nouwo wakandi-
tuma undori neni: aazi kundisia
ndega; ŋgokuti ndinoita mukuwo
weshe iȥi ȥinomuɗakadza. 30 Acae-
reketa, ʋazhinji ʋakatenda kwaari.
31 Ndiȥo Jesu wakati kuna aʋo
ʋaJuda ʋakatenda kwaari, Kuɗai
mŋecigara mumazwi aŋgu ŋge-
gwinyiso muri ʋadzidzi ʋaŋgu.
32 Nemŋi munozozia gwinyiso ne-
gwinyiso rinozomusunhura. 33
Ʋakamupiŋgura, Isisu tiri ʋorudzi
rwaAbraham, atizi kumboitwa ʋa-
randa ŋgomunhu naumŋe: uno-
ɗaro ŋgenyi kuti munozosunhu-
rwa? 34 Jesu wakapiŋgura, Ȥiro-
kwaȥo, ndinoti kwomuri, kuti,
nokunyati ndiani unoita kushaisha,
urimuranda wokushaisha. 35 No-
muranda aagari mumhatso mhe-
ra narini, asi mukororo unogare-
mŋo mhera narini. 36 Ndiȥo
ɗai Mukororo ecizomusunhura,
munozosunhurwa aemho. 37 Ndi-
nozia kuti imŋimŋi muri ʋorudzi
rwaAbrahama: asi munotșaka ku-
ndiuraya, ŋgokuti izwi raŋgu arina
ndau mukati mŋenyu. 38 Inini
ndinoereketa iȥo ȥendakaona kuna
Ɓaɓa aŋgu, nemŋiwo munoita
ȥemŋakazwa kuna ɓaɓa enyu.
39 Ʋakamupiŋgura, ʋakati kwaari,
ɓaɓa eɗu ndiAbrahama. Jesu
wakati kwaʋari, Kuɗai mŋaia ʋana
ʋaAbrahama, mŋaizoita mishando
yaAbrahama. 40 Asi ȥino muno-
tșaka kundiuraya ndiri munhu wa-
kaereketa gwinyiso kwomuri, iro
rendakazwa kuna Ɓaɓa aŋgu:
Abrahama aazi kuita cakaɗai.
41 Imŋimŋi munoita mishando
yaɓaɓa enyu. Ʋakati kwaari, Isisu
atizi kuɓarwa ŋgokuomba, tina-
Ɓaɓa umŋe ndiMŋari. 42 Jesu
wakati kwaʋari, Kuɗai Mŋari aia
Ɓaɓa enyu, muŋgandiɗa: ŋgokuti
ndakaɓuɗa ndecibva kuna Mŋari;
ŋgokuti andizi kuuya ŋgokwaŋgu,
asi iye wakandituma. 43 Amu-
zwisisi ŋgeŋyi kuereketa kwaŋgu?
ŋgokuti amuna simba rokuzwisisa
izwi raŋgu. 44 Imŋimŋi muri
ʋaɓaɓa enyu Diaboro, nokuemura
kwaɓaɓa enyu munoɗa kukuita.
Uwo waia muurayi kubvira paku-
taŋga, naye aazi kuema mugwi-
nyiso, ŋgokuti gwinyiso amuna
mukati mŋake, apo eciereketa
manyepo, unodziereketera, ŋgo-
kuti iye uri munyepi naɓaɓa ema-
nyepo. 45 Asi ŋgokuti inini ndi-
noereketa gwinyiso amunditendi.
46 Ndiani kwomuri uŋgandishoʋa
ŋgokushaisha? Kuɗai ndeciere-
keta gwinyiso amunditendi ŋge-
nyi? 47 Iye uri waMŋari unozwa
mazwi aMŋari; ŋgeiyi ndaa imŋi-
mŋi amundizwi, ŋgokuti amuri
ʋaMŋari akaɗi. 48 ƲaJuda ʋaka-
piŋgura, ʋakati kwaari, Atinasi
kuronza here kuti uri muSamaria,
newe unedimoni? 49 Jesu waka-
piŋgura, Inini andina dimoni, asi
ndinoremeredza Ɓaɓa aŋgu, ne-
mŋi munondinyenyeredza. 50 Asi
anditșaki kuirikidzwa kwaŋgu,
uripo umŋe unotșaka, nounotoŋga.
51 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwomuri, kunyazi ndiani uno-
ŋgwarira mazwi aŋgu, aatoŋgo-

zooni kufa. 52 ʋaJuda ʋakati
kwaari, Ȥino tinozia kuti une-
dimoni. Abrahama wakafa, naʋa-
profeti; newe unoti, Kunyazi
ndiani unoŋgwarira mazwi aŋgu,
aatoŋgozozwi kufa. 53 Iwe-
we uri mukuru here kuna ɓaɓa eɗu
Abrahama, ʋakafa, neʋaprofeti ʋa-
kafa: unodziita anani? 54 Jesu
wakapiŋgura, Kuɗai ndecidziiri-
kidza, kuirikidzwa kwaŋgu kuri
kusina shwiro: ndiɓaɓa aŋgu ano-
ndiirikidza, ʋomunoti ndiʋo kuti
ʋari Mŋari wenyu: 55 Nemŋi
amuzikuʋazia, asi inini ndinoʋazia,
nokuɗai ndeciti, Andiʋazii, ndi-
ŋgaita munyepi kudai ndimŋi: asi
ndinoʋazia, ndinoŋgwarira mazwi
aʋo. 56 Abrahama ɓaɓa enyu aka-
ɗakara ŋgokuriona zuʋa raŋgu;
naye wakariona, akaɗakara. 57
Ndiȥo ʋaJuda ʋakati kwaari, ausati
waane makore ari makumi masha-
no, newe wakaona Abrahama here?
58 Jesu wakati, kwaari, Ȥirokwa-
ȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti kwomuri,
Abrahama asati aɓarwa, ndai-
ndoiapo. 59 Ndiȥo ʋakatora ma-
puwe kuti ʋamuponde, asi Jesu
wakaŋgaraŋgaka, akaɓuɗa kubva
mutemperi.

9 Kwakati ecipinda wakaona
munhu waia ɓofu kubvira
mukuɓarwa kwake. 2 Neʋadzidzi,
ʋake ʋakamubvunza, ʋeciti, Mudzi-
dzisi, ndiani wakashaisha, uyu
munhu kunyazi ʋaɓari ʋake, kuti
aɓarwe *ari ɓofu*? 3 Jesu wakapi-
ŋgura, akati, Uyu munhu aazi ku-
shaisha kunyazi ʋaɓari ʋake, asi
kwokuti mishando yaMŋari ioni-
swe ndiye. 4 Kunotamika kuti
tishande mishando youwo waka-
ndituma acimasikati: ŋgokuti usi-
ku hunouya apo apana uŋgazokona
kushanda. 5 Apo ndicindori mu-
nyika, ndiri kujeka kwenyika.
6 Apo aiŋga aereketa iȥi, waka-
pfira pamavu, wakakanya matope
ŋgamata, wakadzodza madziso aro
ŋgeɗope. 7 Wakati kweriri, Enda,
ushambe mugandwa reSiroma
(ŋgokukumucwa kunoti, Wakatu-
mŋa.) ndiȥo wakaenda, akasha-
mba, wakauya oona. 8 Ndiȥo aʋo
ʋakaakirana naye, naaʋo ʋaimuona
kare, kuti waia rombe, ʋakati, Uyu
andiyepi here uwo waiɠara ecipe-
mha? 9 ʋamŋeni ʋakati, Ndiye;
ʋamŋeni ʋakati, Haiwa, asi unoto-
dzana naye. Asi iye wakati, Ndi-
riye: 10 Ndiȥo ʋakati kwaari,
Madziso ako akaita mapembenu-
dzirwenyi? 11 Wakati, Munhu
unozwi ndiJesu wakaita matope,
akadzodza madziso aŋgu, akati
kwendiri, Enda Siroma, ushambe:
ndiȥo ndakaenda, ndikashamba,
ndikaona. 12 Naʋo ʋakati kwaari,
Uri pari? Iye wakati, Andizii.

13 Ndiȥo ʋakamuunza kuʋa-
Farisi aye waia ɓofu. 14 Raia
sabata ŋgezuʋa iro apo Jesu akaita
matope akapembenudza madziso
aro. 15 Ndiȥo ʋaFarisi ʋakahwi-
rinzira kumubvunzaȥe, kuti wa-
kaita mapembenudzirwenyi. Asi
wakati kwaʋari, Iye wakaisa ma-
tope pamadziso aŋgu, neni nda-
kashamba, ȥino ndinoona. 16 Ndi-
ȥo ʋamŋeni ʋaʋaFarisi ʋakati, Uyu
munhu aabvi kuna Mŋari akaɗi,
ŋgokuti aaŋgwariri sabata. ʋa-
mŋeni ʋakati, Munhu uri mushai-
shi uŋgaita maitirenyi iyi misha-
miso? Kwakaapo kuparadzana
mukati mŋaʋo. 17 Ndiȥo ʋaka-
tiȥe kune ɓofu, Unotinyi ndiye
iwewe, ŋgendaa yokuti wakape-

mbenudza madziso ako? Naye
wakati, Uri muprofeti. 18 Ndiȥo
ʋaJuda aʋazi kutenda kuti ndiye
waia ari ɓofu, nokuti wakapembe-
nudzwa, metsa ʋakaɗaidza ʋaɓari
ʋowakapembenudzwa. 19 Naʋo
ʋakaʋabvunza, ʋeciti, Uyu uri Mu-
kororo wenyu here, womunoti,
kuti, wakaɓarwa ari ɓofu? Ndiȥo
ȥino unoita maonerenyi? 20 Ndi-
ȥó ʋaɓari ʋake ʋakapiŋgura ʋakati,
Cetinozia ŋgecokuti uyu uri Mu-
kororo weɗu, nokuti wakaɓarwa
andori ɓofu: 21 Hino kuti unoita
maoenerenyi atizii, nokuti ndiani
wakapembenudza madziso ake,
atizii: mubvunzenyi, wabva mu-
zero, unozo dziereketera. 22 Ʋa-
ɓari ʋake ʋakaronza iȥi ŋgokuti
ʋaitya ʋaJuda ŋgokuti ʋaJuda iŋga
ʋakatenderana kuti kunyazi ndiani
unozomutenda kuti iye uri Kristu,
unozodziŋgwa kubva kumhatso
yokuɗira. 23 Ŋgeiyi ndaa ʋaɓari
ʋake ʋakati, Wabvo muzero, mu-
bvunzenyi. 24 Ndiȥo ʋakamuɗai-
dza ŋgokweciiri uwo waia ɓofu,
ʋakati kwaari, Irikidza Mŋari
iwewe, isisu tinozia kuti uyu mu-
nhu uri mushaishi. 25 Ndiȥo iye
wakapiŋgura, Kunyazi ari mushai-
shi nokuti asiri, andizii; asi ciro
cimŋe cega cendinozia, ŋgecokuti
inini ndaia ɓofu, ȥino ndinoona.
26 Ndizo ʋakati kwaari, wakaite-
nyi kwouri? wakaita mapembenu-
dzirenyi madziso ako? 27 Iye
wakapiŋgura, Ndatomuronzera,
asi amuzi kutenda: munoɗa ku-
caita mazwirenyi? Nemŋiwo mu-
noɗa here kuita ʋadzidzi ʋake?
28 Iʋo ʋakamutuka, ʋeciti, Iwewe
uri mudzidzi wake, asi isisu tiri
ʋadzidzi ʋaMosi. 29 Tinozia kuti
Mŋari wakaereketa kuna Mosi, asi
uyu munhu, atizii paanobva. 30
Munhu uyu wakapiŋgura, akati
kwaʋari, Iri igumo kuti amuzii
paanobva, kanihai wakapembenu-
dza madziso aŋgu? 31 Tinozia
kuti Mŋari aazwi ʋashaishi: asi
kunyazi ndiani unomuremeredza,
nokuita kuɗa kwake, iye unomu-
zwa. 32 Kubvira mukutaŋga a-
kuzi kumbozwika kuti munhu
wakambo pembenudza madziso
owakaɓarwa ari ɓofu. 33 Kuɗai
uyu munhu asiri unobva kuna
Mŋari, aaŋgaanaro simba rokuita
ciro. 34 Ʋakamupiŋgura ʋakati
kwaari, Iwewe wakaɓarwa aemho
mukushaisha, newe unotidzidzisa
here? ʋakamudziŋga kuɓanzi.
35 Jesu wakazwa kuti ʋaiŋga
ʋamudziŋga kuɓanzi, amuona, wa-
kati, Unotenda here Mukororo wa-
Mŋari? 36 Naye wakapiŋgura
akati, Uriani, Mambo, kuti ndi-
tende kwaari? 37 Jesu wakati
kwaari, Wamuwona, ndiyeȥe uno-
ereketa newe. 38 Wakati, Mambo,
ndinotenda. Naye wakamudira.
39 NaJesu wakati, Ndakauyira ku-
toŋga munyika muno, kwokuti
ʋasikaoni ʋaone, neʋanoona ʋaitwe
mapofu. 40 Naʋamŋeni ʋeʋaFari-
si, aʋo ʋaia naye ʋakazwa iȥi,
ʋakati kwaari Nesuwo tiri mapofu
here? 41 Jesu wakati kwaʋari,
Kuɗai mŋaia mapofu, amusaizoa-
no kushaisha: asi ȥino munoti,
Tinoona, ndiȥo kuishaisha kwenyu
kunondogara.

10 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndi-
noti kwomuri, Uwo usika-
pindi ŋgepacimana muɗaŋga re-
makwai, asi ecikwira ŋgeimŋeni
ŋjira, iye uri mbava nedzoŋgoni. 2
Asi uwo unopinda ŋgepacimana

ndiye uri muushi wemakwai. 3
Kwaari murindi unomuɓeurira,
nemakwai anozwa izwi rake, uno-
ɗaidza makwai ake ŋgemazina ao,
aaɓuɗise. 4 Naapo aaɓuɗisa ake,
unoatuŋgamirira, nemakwai ano-
muteera, ŋgokuti anorizia izwi ra-
ke: 5 Asi aazoteeri mupara, kani
anozomutiza, ŋgokuti aazii izwi
romupara. 6 Jesu wakaereketa
uyu muedzaniso kwaʋari; asi aʋazi
kuzwisisa iȥo ȥaakaereketa kwa-
ʋari.

7 Ndiȥo Jesu wakaereketaȥe
kwaʋari, Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo,
ndinoti kwomuri, inini ndiri cima-
na cemakwai. 8 Ʋeshe ʋakataŋga
pamberi paŋgu ʋari mbava nema-
dzoŋgoni: asi makwai aazi kuʋa-
zwa. 9 Inini ndiri cimana: kunya-
zi ndiani unopinda ndini, unozopo-
neswa unozopotera, unozoɓuɗa,
aone kudya. 10 Mbaʋa inouya
kwega kuɓa, nokuuraya, nokupa-
radza: inini ndakauya kuti ʋaone
kurarama, ʋakuone kakurutu. 11
Inini ndiri muushi wakanaka;
muushi wakanaka unoisira pashi
kupona kwake ŋgepamsoro pema-
kwai. 12 Asi iye unoshanda kuti
aone mutuso, asiri muushi akaɗi,
uwo makwai asiri ake akaɗi, unoo-
na tika reciuya, unosia makwai,
unotiza, netika rinoabvuka nokua-
paradza. 13 Unotiza ŋgokuti uri
unoshandira mutuso, aaşoŋgwi
mŋoyo ŋgemakwai. 14 Inini ndiri
muushi wakanaka, neni ndinoazia
aŋgu, naaŋguwo anondizia, 15
Kuɗai ŋgeȥaanondizia Ɓaɓa, ȥaka-
ɗaro neniwo ndinoʋazia Ɓaɓa, neni
ndinoisira pashi kupona kwaŋgu
ŋgepamsoro pemakwai. 16 Ndi-
nao amŋeni makwai, asirio eiri
ɗaŋga, naoȥe kunotamika kuti
ndiaunze, nao anozozwa izwi ra-
ŋgu, nao anozoita ɗaŋga rimŋero
nomuushi umŋewo. 17 Ŋgeiyi
ndaa Ɓaɓa ʋanondizia, ŋgokuti
ndinoisira pashi kupona kwaŋgu,
kuti ndikutoreȥe. 18 Apana mu-
nhu unokutora kubva kwendiri, asi
ndino kuisa pashi ŋgokwaŋgu.
Ndine simba rokukuisa pashi,
ndine simba rokukutoraȥe. Uyu
mupaŋgo ndakaupuwa ndiƁaɓa
aŋgu.

19 Kwaiapo kuparadzana pakati
peʋaJuda ŋgendaa yemazwi aya.
20 Neʋazhinji ʋaʋo ʋakati, Une
dimoni, unopeŋga; munomupuru-
tanirenyi? 21 Ʋamŋeni ʋakati,
Aya mazwi andiopi ounomuka ne-
dimoni: dimoni riŋgapembenudza
madziso eɓofu here?

22 Ŋgouwo mukuwo kwaiapo
mushoŋgano weȥituro muJeru-
sarema, paia pacando. 23 NaJesu
wakahamba mutemperi, muɓe-
rere raSoromona. 24 Ndiȥo ʋa-
Juda ʋakamuuŋganira, ʋakati
kwaari, Unotiita ģariremŋo metsa
rini? Kuti uri Kristu, tironzere
pamhene. 25 Jesu wakaʋapi-
ŋgura, Ndakamuronzera, nemŋi
amutendi: mishando yendi noita
ŋgezina raƁaɓa aŋgu, inopupura
ndini. 26 Kani imŋimŋi amutendi
ŋgokuti amuriʋo akaɗi ʋemakwai
aŋgu. 27 Makwai aŋgu anozwa
izwi raŋgu, neni ndinoazia, nao
anonditeera, 28 Ndinoapa kupona
kusikaperi, nao aazofi narini, ȥe
akuna unoabvuka kubva munyara
yaŋgu. 29 Ɓaɓa aŋgu uwo waka-
ndipa ao, uri mukuru kwaʋari
ʋeshe, apana naumŋe unesimba
rokuabvuka kubva munyara ya-
Ɓaɓa aŋgu. 30 Inini naƁaɓa aŋgu
tirumŋe. 31 ƲaJuda ʋakatonhe-

raɀe mapuwe kuti ʋamuponde.
32 Jesu wakaʋapiŋgura, Ndaka-
muonisa mishando mizhinji yaka-
naka inobva kuna Ɓaɓa; ŋgouri
kweiyo mishando womunondipo-
nda ŋgemapuwe? 33 ƲaJuda ʋa-
kamupiŋgura, Atikupondi ŋgendaa
yomushando wakanaka, asi ŋge-
ndaa yokutuka, naŋgokuti iwewe
uri munhu, unodziita Mŋari. 34
Jesu wakaʋapiŋgura, Akuzi ku-
nyorwa here muɀironzo ɀenyu kuti,
Ndakati kuti muri ʋanamŋari?
35 Kuɗai akaʋaɗaidza kuti ʋana-
Mŋari, aʋo kwarakaguma izwi
raMŋari, (neɀinyoro aɀiŋgaɗari-
kwi,) 36 Munoereketa ŋgenyi ndi-
ye, uwo waakaemesa Ɓaɓa noku-
mutuma munyika, kuti, Unotuka
Mŋari, ŋgokuti ndakaronza kuti,
Inini ndiri Mukororo waMŋari?
37 Kuɗai ndisikaiti mishando ya-
Ɓaɓa aŋgu, musanditenda: 38 Asi
kuti ndeciiita, nokunyati musi-
katendi kwendiri, tendai mishando
yendinoita, kuti muzie muzwisise
kuti Ɓaɓa ʋari mukati mŋaŋgu,
neni ndiri mukati mŋaƁaɓa. 39
Ndiɀo ʋakatȿakaɀe kumuɓata: asi
iye wakapokonyoka kubva munya-
ra dzaʋo.

40 Naye wakaendaɀe ruseri rwe-
Jorɗani kundau iyo yaaibapatidza
Johani kutaŋga, wakagarapo.
41 Neʋazhinji ʋakauya kwaari ʋa-
kati, Johani aazi kuita mishamiso,
asi ɀeshe ɀaakaronza Johani ŋge-
ndaa youyu ɀiri gwinyiso. 42 Ʋa-
zhinji ʋakamutenda apo.

11 Ɀino munhu wakatikuti wai-
rwara, waizwi Razaro we-
Betani guta raMaria nahurwani
ake Marta. 2 Waia aye Maria uwo
wakadzodza Mambo ŋgemafuta,
akapukuta tsoka dzake ŋgebvudzi
rake, ndiye waia nomukoma wake
Razaro wairwara. 3 Ndiɀo ha-
nɀadzi dzake dzakatumira kwaari
dzeciti, Mambo, penya, aye wouno-
ɗa unorwara. 4 Asi apo Jesu
azwa, wakati, Uku kurwara akuri
kwokuti afe akaɗi, asi kuri kwoku-
kurisa Mŋari, kuti Mukororo wa-
Mŋari airikidzwe ndikwo. 5 Ɀino
Jesu wakamuda Marta, nomunu-
ŋuna wake, naRazaro. 6 Ndiɀo
apo azwa kuti wairwara, wakagara
mazuʋa mairi paaindoiapo. 7 Na-
ŋgesure kweiɀi wakati kuʋadzidzi
ʋake, Ŋgatihwirire Judia. 8 Ʋa-
dzidzi ʋakati kwaari, Mudzidzisi,
ʋaJuda ʋaitotȿaka kukuponda ŋge-
mapuwe, wohwirireyoɀe here? 9
Jesu wakapiŋgura, akati, Akuna
here maawa arigumi namairi ŋge-
zuʋa? Kuɗai munhu ecihamba
masikati aapumhunwi, ŋgokuti
unoona kujeka kwomunyika muno:
10 Asi kuɗai munhu ecihamba
usiku unopumhunwa, ŋgokuti aana
kujeka mukati mŋake. 11 Wa-
kaereketa iɀi; ŋgesure kweiɀi wa-
kati kwaʋari, Razaro shamŋari
yeɗu waata; asi inini ndinoenda
kuti ndimumuse. 12 Ndiɀo ʋadzi-
dzi ʋakati kwaari, Mambo, kuɗai
akaata, unozorarama. 13 Asi Jesu
waiereketa ŋgokufa kwake: asi iʋo
ʋaikarakadza kuti waiereketa ŋgo-
kuzorora mukuata. 14 Ndiɀo Jesu
wakati kwaʋari pamhene, Razaro
wafa. 15 Neni ndinoɗakara ŋge-
pamusoro penyu kuti iŋga ndisipo,
kuti imŋimŋi mutende, asi ŋga-
tiende kwaari. 16 Ndiɀo Tomasi
uwo unozwi, Manyambiri, wakati
kuʋadzidzi ʋaŋgani ʋake, Nesu
ŋgatiendewo, kuti tife naye.

17 Naapo Jesu aguma wakaona

kuti ȥino iŋga aana mazuʋa maro-
ŋgomuna arimuiɓa. 18 Ȥino Be-
tani raia pasinde peJerusarema,
kunoŋga mamaera mairi: 19 Ne-
ʋazhinji ʋeʋaJuda ʋaiŋga ʋaguma
kuna Marta, naMaria, kuti ʋaʋae-
mbędzere ŋgendaa yomukoma
waʋo. 20 Ndiȥo Marta, apo azwa
kuti Jesu urikuuya, wakaenda
kwooshoŋgana naye: asi Maria
wakandogara mumhatso. 21 Ndi-
ȥo Marta wakati kuna Jesu, Ma-
mbo, ɗai waiŋga uri pano, mukoma
waŋgu iŋgaasafa. 22 Naȥino ndi-
nozia kuti ico counozokumbira
kuna Mŋari, Mŋari unozokupa.
23 Jesu wakati kwaari, Mukoma
wako unozomukaȥe. 24 Marta
wakati kwaari, Ndinozia kuti uno-
zomuka mukumuka kwomushi wo-
kupera. 25 Jesu wakati kwaari,
Inini ndiri kumuka nokupona:
iye unonditenda kunyazi afa, uno-
zoponaȥe. 26 Nouwo unorarama,
ecinditenda, aatoŋgozoɓi mhera
narini. Unotenda ici here? 27
Wakati kwaari, Eya Mambo; Inini
ndakatenda kuti iwewe Uri Kristu,
Mukororo waMŋari, uwo unouya
munyika. 28 Aereketa iȥi, wakae-
nda, akaɗaidza Maria munuŋuna
wake ŋgokufishika, akati, Mudzi-
dzisi waapano, unokuɗaidza. 29
Naye azwa, wakakasira kumiruka
akaenda kwaari; 30 Ȥino Jesu
waiŋga asati aguma muguta, asi
waia acipo paakashoŋgana na-
Marta. 31 Ndiȥo ʋaJuda aʋo ʋaia
naye mumhatso ʋecimuembedzera,
ʋaona kuti Maria wamiruka ŋgo-
kukasira, akaɓuɗa, ʋamuteera, ʋe-
cikarakadza kuti unoenda kuiɓa
kwoocemapo. 32 Apo Maria agu-
ma paia naJesu, amuona wakawa
pashi patsoka dzake, akati kwaari,
Mambo, ɗai waiŋga pano, mukoma
waŋgu iŋga asaurikafa. 33 Ndiȥo
Jesu amuona ecicema, neʋaJuda
ʋecicema, aʋo ʋakauya naye, wa-
kaita mahwema mumŋeya mŋake,
wakatambudzika. 34 Wakati
Mŋakamuradzika pari? Ʋakati
kwaari, Mambo, uya, uone. 35
Jesu wakacema masodzi. 36 Ndi-
ȥo ʋaJuda ʋakati. Riŋgirai, kumu-
ɗisisa kwake! 37 Asi ʋamŋeni
ʋaʋo ʋakati, Uyu munhu, waka-
şinura madziso owaia ari ɓofu,
iŋgaasina simba here rokuita kuti
uyu munhu asafa? 38 Ndiȥo Jesu
ecicemaȥe mukati mŋake waka-
guma kuiɓa: raia ɓako, neɓuwe
iŋga rakäriɗumhaidza. 39 Jesu
wakati, Dusai ɓuwe. Marta ha-
nȥadzi youwo wakafa wakati, kwaa-
ri, Mambo, ȥino wotonuha, ŋgo-
kuti waane mazuʋa maroŋgomuna
afa. 40 Jesu wakati kwaari, Andi-
zi kukuronzera here, kuti, ɗai
wecitenda, uŋgazoona utende hwa-
Mŋari? 41 Ndiȥo ʋakaɗusa ɓuwe.
NaJesu wakamirudza madziso ake
muɗeŋga, akati, Ɓaɓa, ndinoku-
tenda ŋgokuti wandizwa. 42 Neni
ndinozia kuti unondizwa ŋgeŋguʋa
dzeshe: asi ŋgepamsoro pembu-
ŋgano yakaema pasinde ndaere-
keta kuɗaro, kuti itende kuti ndiwe
wakandituma. 43 Naapo aereketa
iȥi wakaɗaidzira ŋgezwi guru, Ra-
zaro, ɓuɗa. 44 Uwo waiŋga akafa
wakaɓuɗa, akasuŋgwa tsoka ne-
nyara ŋgemacira okuikwa nawo,
nehope yake yakasuŋgwa nayo
ŋgejira ɗoko. Jesu wakati kwa-
ʋari, Musunhurenyi, mumurekere
aende.

45 Ndiȥo ʋazhinji ʋeʋaJuda aʋo
ʋakauya kuna Maria, ʋeciona iȥo
ȥaakaita, ʋakamutenda: 46 Asi

ʋamŋeni ʋaʋo ʋakaenda kuʋaFarisi,
ʋakaʋaronzera ɀaaiŋga aita Jesu.
47 Ndiɀo ʋapristi ʋakuru neʋa-
Farisi ʋakauŋgana pamŋepo kuita
ɓaŋgano, ʋakati, Tinozoitenyi?
ŋgokuti uyu munhu unoita misha-
miso yakawanda. 48 Kuɗai teci-
murekera ʋanhu ʋeshe ʋanozotenda
kwaari, neʋaRoma ʋanozouya ʋati-
bvukire ɀeshe ndau yeɗu nedzinza
reɗu. 49 Asi umŋe waʋo Kaiafasi,
ari mupristi mukuru ŋgegorero,
wakati kwaʋari, Amuzii ciro naci-
mŋe. 50 Nokuti kukarakadza kuti
kunotamika kuti munhu umŋe afe
ŋgepamsoro peʋanhu, kwokuti dzi-
nza reshe risapera. 51 Asi iɀi aazi
kudziereketera, asi ŋgokuti waia
ari mupristi mukuru ŋgegorero,
wakaprofeta kuti Jesu unozofira
dzinzero. 52 Asi haiwa kufira
dzinzero kwega, asi kuti auŋgani-
dzewo pamŋepo ʋana ʋaMŋari aʋo
ʋakaparadzika kunyika dzeshe,
kuti ʋaite umŋe. 53 Ndiɀo kubvira
ŋgezuʋa iro ʋakaita ɓaŋgano pa-
mŋepo rokuti ʋamuuraye.
54 Ndiɀo Jesu aazi kucahambaɀe
pamhene pakati peʋaJuda, asi
kubva apo wakaenda kunyika iri
pasinde norukaro, kudoropa rino-
zwi Efraemu, naapo wakagara
neʋadzidzi ʋake. 55 Nepasika re-
ʋaJuda raia pasinde, ʋazhinji ʋa-
kakwira Jerusarema, ʋecibva mu-
nharaunda, pasika risati raguma,
kwokuti ʋadzicenese. 56 Ndiɀo
ʋakamutȿaka Jesu, ʋecibvunzana
ʋakaema mutemperi, ʋeciti, Muno-
tinyi? kuti aazouyi here kumusho-
ŋgano wokudya? 57 Ndiɀo ʋa-
pristi ʋakuru neʋaFarisi ʋaiŋga
ʋakaita mupaŋgo kuti kunyazi
ndiani unozia paari, ŋgaaronze,
kuti ʋamuɓate.

12 Ndiɀo mazuʋa matanhatu
pasika risati raguma, Jesu
wakaguma Betani, apo paia na-
Razaro, uwo waakamusa kwaʋa-
kafa. 2 Ndiɀo ʋakamuitira kudya
apo, naMarta wakaʋaɓurira, asi
Razaro waia umŋe weaʋo ʋaitsea-
ma naye pakudya. 3 Naapo Maria
wakatora paundi remafuta okuzora
enarde aikosha, wakadzodza tsoka
dzaJesu, akapukuta tsoka dzake
ŋgebvudzi rake. Nemhatso yaka-
zara ŋgomŋema wemafuta. 4 Asi
Judasi Isikarioti, umŋe weʋadzidzi
ʋake, uwo waizo mupira, wakati;
5 Kwarekerwa ŋgenyi kuteŋgisa
mafuta aya ŋgepondo dziri gumi
neshanu, dzipuwe ʋarombo? 6 Iɀi
wakaɀiereketa kusiri kuʋaɗa ʋaro-
mbo, asi ŋgokuti waia mbava,
waiŋgwarira nyeɗe, naye waitora
zaiiswemŋo. 7 Ndiɀo Jesu wakati,
Murekerei: waiɗa kuŋgwaririra
aya metsa zuʋa rokuikwa kwaŋgu.
8 Ŋgokuti ʋarombo munaʋo ŋguʋa
dzeshe, asi amuneni akaɗi ŋguʋa
dzeshe.
9 Ndiɀo ʋazhinji ʋembuŋgano
yaʋaJuda ʋakazia kuti waiapo,
naʋo ʋakauya, sandikwo kwokuti
ʋaone Jesu kwega, asi kuti ʋaone
Razaro, aye waakamusa kubva
kwaʋakafa. 10 Asi ʋapristi ʋakuru
ʋakapaŋgana kuti ʋauraye naRa-
zarowo; 11 Ŋgokuti ŋgepamsoro
pake ʋazhinji ʋeʋaJuda ʋakaenda
ʋakatenda kuna Jesu.
12 Necimaŋgwani mbuŋgano
huru, iyo yakauya kumushoŋgano
wokudya, apo yazwa kuti Jesu
wouya Jerusarema. 13 Yakatora
matai emicindwi, yakaɓuɗa kwoo-
shoŋgana naye, ʋakaɗaidzira, ʋe-
citi, Hosana, unomucena uwo
unouya ŋgezina raMambo, ari-

Mambo waIsraeri. 14 NaJesu
aone mboŋgora itşa, wakaȡada pa-
ɗera payo, kuɗai ŋgeȥeȥakanyo-
rwa, 15 Usatya, iwewe mukunda
weZioni: riŋgira, mambo wako
unouya, akaȡada paɗera petsiru
remboŋgora. 16 Iȥiȥi vadzidzi va-
ke avazi kuzwisisa pakutaŋga,
asi apo Jesu airikidzwa, vakacizo-
cerecedza, kuti iȥi ȥaiŋga ȥakanyo-
rwa ndiye, nokuti vakamuitira
iȥiȥi. 17 Nembuŋgano iyo yaia
naye apo akaɗaidza Razaro kubva
muiɓa akamumusa kwevafa, ya-
kaita ucapupu. 18 Ŋgeiyi ndaa
mbuŋgano yakaenda kwoosho-
ŋgana nayeȥe, ŋgokuti yaiŋga
yazwa kuti wakaita uyu musha-
miso. 19 Ndiȥo vaFarisi vakaere-
keta pakati pavo, kuti, Riŋgirai,
amuŋgaiti ciro: penyai nyika yeshe
inomuteera.

20 Kwaiapo vaGreki vakatikuti
pakati peavo vakakwira kwooɗira
kumushoŋgano wokudya; 21 Ndi-
ȥo ava vakaȡuma kuna Firipu,
uwo waia weBetisaida reGarire,
vakakumbira kwaari, veciti, Ca-
ŋgamire, tinoɗa kuona Jesu. 22
Firipu wakauya, akaronzera
Andreu; Andreu naFiripu vaka-
muronzera Jesu. 23 NaJesu wa-
kapiŋgura, eciti, Ŋguva yaȡuma
kuti Mukororo womunhu airiki-
dzwe. 24 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo,
ndinoti kwomuri, Kuɗai tsaŋgu
yekoroni isikawi mumavu nokufa,
inondoȡara iri yeȡa, asi kuti ikafa,
inozoɓereka tsaŋgu dzakawanda.
25 Iye unoɗa kupona kwake, uno-
zokurasha; asi iye unokunyenya
kupona kwake munyika muno,
unozokuŋgwaririra kupona kusi-
kaperi. 26 Kuɗai munhu ecindi-
shandira ŋgaanditeere; nependiri
naye muranda waŋgu unozoapowo:
kuti munhu ecindishandira, iye
unozoremeredzwa ndiɓaɓa. 27
Ȥino mŋeya waŋgu unoneseka;
neni ndinozotinyi? Ɓaɓa ndipo-
nese kubva kuneiri awa. Asi
ŋgeiyi ndaa ndakauyira awa iri.
28 Ɓaɓa, irikidza zina rako. Apa-
po rakauya izwi recibva muɗeŋga,
reciti, Ndakariirikidza, neni ndino-
zoriirikidzaȥe. 29 Nembuŋgano
yaiŋga yakaema apo, yairizwa,
yakati, Inotinhira: vamŋeni vakati,
Iŋgirosi yaereketa naye. 30 Jesu
wakapiŋgura, akati, iri izwi arizi
kuȡuma ŋgepamsoro paŋgu, asi
ŋgepamsoro penyu. 31 Ȥino kwa-
ȡuma kutoŋgwa kwenyika iyi;
ȥino muȥare wenyika iyi unozora-
shwa kuɓanzi. 32 Neni kuɗai
ndecizomirudzwa panyika, ndino-
zokweya veshe vanhu kwendiri.
33 Wakaereketa ici ecipaŋgidzira
njira yokufa kwaaizofa ndikwo.
34 Ndiȥo mbuŋgano yakamupi-
ŋgura, Takazwa muȥironzo kuti,
Kristu unozoȡara kunoti narini,
hino unoita maronzerenyi kuti
Mukororo womunhu unotamika
kuti amirudzwe? Ndiani uyu Mu-
kororo womunhu? 35 Jesu wakati
kwavari, iŋguva ɗoko kujeka kuci-
po pakati penyu. Hambai muci-
nokujeka kuti ciɗima cisamuɓata:
nouwo unohamba muciɗima aato-
ŋgozii paanoenda. 36 Mucinoku-
jeka, tendai kujeka, kuti muite
vana vokujeka. Jesu wakaereketa
iȥi, akabva apo akadzifisha kubva
kwavari. 37 Nokunyati aiŋga aita
mishamiso miȥhinji pamberi pavo,
kani avazi kumutenda: 38 Kwo-
kuti izwi raIsaya muprofeti rizari-
sike, iro rinoti, Mambo, ndiani
wakatenda izwi reɗu, nomuoko

waJehova wapaŋgidzirwa kunani ?
39 Ŋgendaa yeici iŋgaʋasina si-
mba rokutenda, ŋgokuti Isaya
unotiȥe, 40 Iye wakapofumadza
madziso aʋo, wakakonjisa mŋoyo
yaʋo, kuti ʋasazoona ŋgemadziso
aʋo, ʋasazia ŋgomŋoyo yaʋo, ʋa-
tenderuke, ndiʋamhodyose. 41 Iȥi
Isaya wakaȥiereketa apo aona
utende hwake, akaereketa ndiye.
42 Kani pakati pemadzimambo
ʋazhinji ʋakamutenda, asi ŋgendaa
yaʋaFarisi aʋazi kumutenda ŋgo-
muromo, kuti ʋasadziŋgwa kubva
mumhatso yokuɗira: 43 Ŋgokuti
ʋaipinda kuɗa kuirikidzwa ŋgeʋa-
nhu kuno kuirikizwa ndiMŋari.
44 Jesu wakaɗaidzira, akati:
Iye unonditenda, aatendi inini
akaɗi, asi unotenda kwaari waka-
ndituma. 45 Nouwo unondiona,
unoona wakandituma. 46 Inini
ndakauya ndiri kujeka munyika,
kuti nokunyati ndiani unotenda
kwendiri asacagara muciɗima. 47
Kunyazi ndiani unozwa mazwi
aŋgu, asikaatendi, andimutoŋgi
inini; ŋgokuti andizi kuuya kuto-
ŋga nyika asi kuti ndiponese nyika.
48 Iye unondiramba asikaashiri
mazwi aŋgu, unaye unomutoŋga:
Izwi iro rendakaereketa, ndiro
rinozomutoŋga ŋgomushi woku-
pera. 49 Ŋgokuti andizi kutera
kudziereketera; asi Ɓaɓa uwo wa-
kandituma iye wakandipaŋga ce-
ndinozoronza, necendinozoereketa.
50 Neni ndinozia kuti mupaŋgo
wake uri kupona kusikaperi: ndiȥo
iȥo ȥendinoereketa, ndinoȥiereketa
kuɗai ŋgeȥandakaronzerwa ndi-
Ɓaɓa.

13 Ȥino kusati kwaguma ku-
dya kwepasika, Jesu ecizia
kuti ŋguʋa yake yaguma kuti abve
munyika muno, aende kuna Ɓaɓa,
aʋaɗa ʋake aʋo ʋari munyika, wa-
kaʋaɗa metsa mukupera. 2 Ku-
cadyiwa, Satani iŋga atopinda mu-
mŋoyo mŋaJudasi Isikarioti mu-
kororo waSimoni, kuti amupire;
3 Ecizia kuti Ɓaɓa aiŋga amupa
ȥeshe munyara dzake, nokuti wa-
kabvo kuna Mŋari, nokuti unoenda
kuna Mŋari; 4 Wakamiruka ku-
bva pakudya, wakakumura ȥoku-
pfeka ȥake, wakatora jira rokupu-
kuta ndiro, akadzisimidza ndiro;
5 Naapo wakaɗurura mvura mu-
ndiro, akataŋga kusuka tsoka dze-
ʋadzidzi, nokudzipukuta ŋgejira
raaiŋga akasimirero. 6 Ndiȥo wa-
kaguma panaSimoni Petro: aye
wakati kwaari, Mambo, Iwewe
unosuka tsoka dzaŋgu here ?
7 Jesu wakapiŋgura, akati kwaari,
Ico cendinoita, autocizii ȥino, asi
unozocizia ŋgesure kweizi. 8 Petro
wakati kwaari, Auŋgasuki tsoka
dzaŋgu narini. Jesu wakapiŋgura
Dai ndisikakusuki, auna ugaro
neni. 9 Simoni Petro wakati kwa-
ari, Mambo, kusacaite tsoka dza-
ŋgu dzega asi nadzo nyara dzaŋgu
nesoro raŋgu. 10 Jesu wakati
kwaari, Iye wasukwa aacatami
ciro cimŋeni kwega kusuka tsoka
dzake, asi waceneswa aemho:
nemŋi muri ʋaceneswa, asi
haiwa mŋeshe. 11 Ŋgokuti wai-
muzia uwo waizomupira, ndi-
ȥo wakati, Amuzi kuceneswa
mŋeshe.
12 Ndiȥo apo aiŋga asuka tsoka
dzaʋo, nokutora ȥokupfeka ȥake,
nokugara pashiȥe, wakati kwaʋari,
Munozia here cendamuitira ? 13
Munondiɗaidza kuti, Mudzidzisi,
nokuti Mambo, nemŋi munonasa

kuronza; ŋgokuti ndiriye. 14 Ndi-
ȥo kuɗai inini Mambo noMudzi-
dzisi, ndasuka tsoka dzenyu, ne-
mŋiwo kunotamika kuti musukane
tsoka dzenyu: 15 Ŋgokuti nda-
mupa cionero, kuti nemŋi muite
kuɗai ŋgeȥandaita kwomuri. 16
Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwomuri, Muranda aatoŋgopindi
mambo wake, ȥe nowakatumŋa
aatoŋgopindi uwo wakamutuma.
17 Kuɗai mŋecizia iȥi, munomu-
cena kuɗai mŋeciȥiita. 18 Andie-
reketi *ndimŋi mŋeshe akaɗi*; ndi-
noʋazia aʋo ʋendakatsanaŋgura:
asi kuti cinyorwo cizarisike, cinoti,
Aye unodya ciŋgwa caŋgu, waka-
ndimirudzira cisisinho cake ku-
rwisana neni. 19 Kubvira ȥino
ndinomuronzera ȥisati ȥaitika, kuti
ȥaitika mutende kuti ndiriye.
20 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwomuri, Iye unoashira uwo we-
ndinotuma unoashira inini; nouwo
unondiashira, unoashira uwo wa-
kandituma.

21 Apo Jesu aiŋga aereketa iȥi
wakatambudzika mumŋeya mŋa-
ke, wakapupura akati, Ȥirokwaȥo,
ȥirokwaȥo, ndinoti kwomuri, kuti
umŋe kwomuri unozondipira.
22 Ʋadzidzi ʋakariŋgirana ʋeci-
tsutsumŋa kuti unoereketa ndiani.
23 Waiapo umŋe waʋadzidzi ʋake
waiŋga akatseama paɗiti raJesu
waiɗiwa ndiJesu. 24 Ndiȥo Si-
moni Petro wakamukopera kuti
abvunze kwaari, kuti ndiani waa-
noereketa ndiye. 25 Ndiȥo uwo
wakatseama paɗiti raJesu wakati
kwaari, Mambo, ndiani? 26 Ndi-
ȥo Jesu wakapiŋgura, Ndiye uwo
wendinozosheya mushuʋa ndi-
'mupe. Naapo asheya mushuʋa
wakaupa Judasi Isikarioti muko-
roro waSimoni. 27 Naŋgesure
kwomushuʋa, Satani wakapotera
kwaari. Ndiȥo Jesu wakati kwaari,
Ico counoita ciita ŋgokukasira.
28 Kwaia kusina munhu pakudya
wakazia siŋgwisiŋgwi yeȥaakaere-
keta kwaari: 29 Ŋgokuti ʋamŋeni
ʋaipinimidza kuti, ŋgokuti Judasi
waia nenyeɗe kuti Jesu wakati
kwaari, Teŋga ȥetinotama mupa-
sika; nokuti ahine ciro kuʋarombo.
30 Ndiȥo iye aashira mushuʋa
paripo wakaɓuɗa kuenda: iŋga
hwaausiku.

31 Ndiȥo, apo aɓuɗa, Jesu wa-
kati, Ȥino Mukororo womunhu
unoirikidzwa, naMŋari unoiriki-
dzwa mukati mŋake: 32 Kuɗai
Mŋari ecizoirikidzwa mukati mŋ-
ake, Mŋari unozomuirikidzaȥe mu-
kati mŋake emene, naye unozo-
muirikidza paripo paripo. 33 Ʋana
ʋaɗoko, iŋguʋa ɗoko ndicinemŋi:
munozonditşaka, nokuɗai ŋgeze-
ndakaereketa kuʋaJuda, kuti, Pe-
ndinoenda, amuna simba rokuu-
yapo, naȥino ndinoronza kuɗaro
kwomuri. 34 Cironzo citşa ndino-
mupa kuti muɗane. Kuɗai ndini
ndakamuɗa ŋgokuɗaro imŋimŋi-
wo muɗane. 35 Ŋgeici ʋeshe ʋano-
zozia kuti imŋimŋi muri ʋadzidzi
ʋaŋgu, kuɗai muno ruɗo umŋe
kwoumŋeni.

36 Simoni Petro wakati kwaari,
Mambo, uno enda kuri? Jesu wa-
kapiŋgura, Pendinoenda, aunasi-
mba rokunditeera ȥino, asi uno-
zoteera sure kweiȥi. 37 Petro wa-
kati kwaari, Mambo, andina simba
rokukuteera ȥino ŋgenyi? Ndino-
zofa ŋgepamsoro pako. 38 Jesu
wakapiŋgura, Unozofa ŋgepa-
msoro paŋgu here? Ȥirokwaȥo,
ȥirokwaȥo, ndinoti kwomuri, jo-

ŋgwe arizorira usati wandiramba
katatu.

14 Mŋoyo wenyu usatambu-
dzika; tendai kuna Mŋari,
munditendeiwo. 2 Mumhatso
mŋaƁaɓa aŋgu huriyo ugaro hwa-
kawanda: kuɗai ȥisakaɗaro, iŋga
ndakamuronzera; ŋgokuti ndino-
enda kwoomunasirira ugaro. 3 Ku-
ɗai ndecienda kwoomunasirira
ugaro, ndinozouyaȥe, nokumua-
shira ndemene, kuti pendiri, ne-
mŋi muŋgazoapowo. 4 Nependi-
noenda munoiziya njira. 5 To-
masi wakati kwaari Mambo, atizii
pounoenda; nenjira tiŋgaizia ŋge-
nyi? 6 Jesu wakati kwaari, Inini
ndiri njira, negwinyiso, nokupona:
akuna unouya kuna Ɓaɓa, asikauyi
ndini. 7 Kuɗai mŋaindizia iŋga
mŋakamuzia Ɓaɓa aŋguwo. Kuci-
bvira pano munomuzia, nemŋi
mŋakamuona. 8 Firipu wakati
kwaari, Mambo, tipaŋgidzire Ɓa-
ɓa, nesu tikwaniswe. 9 Jesu wa-
kati kwaari, Ndakagara newe mu-
kuwo wakaɗai kureɓa, asi ausati
wandizia here, Firipu? iye waka-
ndiona inini wakaona naƁaɓa:
unoronza ŋgenyi kuti, Tipaŋgidzire
Ɓaɓa? 10 Autendi here, kuti inini
ndiri mukati mŋaƁaɓa, naƁaɓa
ʋari mukati mŋaŋgu? Mazwi
endinoereketa kwomuri, andidzie-
reketeri: asi Ɓaɓa ʋanogara mu-
kati mŋaŋgu ndiʋo ʋanoita misha-
ndo yaʋo. 11 Tendai inini kuti
ndiri mukati mŋaƁaɓa, naƁaɓa
ʋari mukati mŋaŋgu, kani kuti
musikatendi kuɗaro, tendai inini
ŋgepamsoro pemishando yemene.
12 Ȥirokwaȥo, ȥirokwaȥo, ndinoti
kwomuri, Iye unonditenda, mi-
shando yendinoita, unozoiitawo,
nemishando mikuru kune iyi uno-
zooita, ŋgokuti inini ndinoenda
kuna Ɓaɓa. 13 Nokunyati cinyini
comunozokumbira ŋgezina raŋgu,
ndinozociita, kuti Ɓaɓa airikidzwe
ŋgoMukororo. 14 Kuɗai mŋa-
nyazokumbirenyi kwendiri ŋge-
zina raŋgu, inini ndinozociita.
15 Kuɗai mŋecindiɗa, munozo-
gwarira miʋaŋgo yaŋgu. 16 Neni
ndinozokumbira kuna Ɓaɓa naye
unozomupa umŋeni Muembedzeri,
kuti agare nemŋi kusikaperi. 17
Mŋeya wegwinyiso, uwo auŋgaa-
shirwi ŋgenyika; ŋgokuti aiuoni,
aiuziiȥe: asi imŋimŋi munouzia,
ŋgokuti unogara nemŋi, unozo-
gara mukati mŋenyu. 18 Andizo-
musii muri nherera, ndinozouya
kwomuri. 19 Kucineŋguʋa ɗoko
nenyika aicandioni, asi imŋimŋi
munondiona, ŋgokuti inini ndino-
pona nemŋiwo munozopona. 20
Ŋgeiro zuʋa munozozia kuti inini
ndiri mukati mŋaƁaɓa aŋgu, nei-
mŋimŋi muri mukati mŋaŋgu,
neni ndiri mukati mŋenyu. 21 Iye
unemipaŋgo yaŋgu, eciiŋgwarira,
iye ndiye unondiɗa: nouwo uno-
ndiɗa: unoɗiwa ndiƁaɓa aŋgu,
neni ndinozomuɗa, ndidzionise
kwaari. 22 Judasi, (asiriye Isika-
rioti,) wakati kwaari, Mambo,
ȥinoita ŋgenyi kuti unozodzionisa
kwetiri, usikadzionisi kunyika?
23 Jesu wakamupiŋgura, akati
kwaari, Kunyazi ndiani unondiɗa
unozoŋgwarira mazwi aŋgu, na-
Ɓaɓa aŋgu ʋanozomuɗa, nesu
tinozouya kwaari, tiite ugaro hwe-
ɗu pamŋepo naye. 24 Iye usika-
ndiɗi, aaŋgwariri mazwi aŋgu:
nezwi romunozwa aŋgeraŋgu aka-
ɗi, asi ŋgeraƁaɓa aŋgu aʋo ʋaka-
nditurna.

25 Iȥi ndamuronzera ndicaka-
ɓara nemŋi. 26 Asi Muembe-
dzeri, Mŋeya Wakacena, uwo waa-
nozotuma Ɓaɓa ŋgezina raŋgu,
iye unozomudzidzisa ȥiro ȥeshe,
amucerecedzise ȥeshe ȥendakamu-
ronzera. 27 Kunyarara ndinoku-
sia kwomuri; kunyarara kwaŋgu
ndinomupa: Andimupi kuɗai ŋgo-
kupa kwenyika. Mŋoyo yenyu
isatambudzika, isakarukaȥe. 28
Mŋazwa kuti ndati kwomuri, ndi-
noenda, neni ndinozouyaȥe kwo-
muri. Kuɗai mŋaindiɗa mŋaiȥo-
ɗakara ŋgokuti ndinoenda kuna
Ɓaɓa, ŋgokuti Ɓaɓa ʋari mukuru
kwendiri. 29 Ȥino ndamuronzera
ȥisati ȥaitika, kuti apo ȥazoitika
mutende. 30 Ŋgesure kweiȥi
andicazoereketi kakurutu nemŋi;
ŋgokuti muȥare wenyika iyi unou-
ya, naye aana ciro mukati mŋaŋgu.
31 Asi kuti nyika izie kuti ndino-
muɗa Ɓaɓa, nokuɗai ndiƁaɓa
wakandipa mupaŋgo ŋgokuɗaro
ndinoita. Mirukai, ŋgatibve pano.

15 Inini ndiri muvini wecakwa-
ɗi, naƁaɓa aŋgu murimi.
2 Matai eshe ari mukati mŋaŋgu,
asikaɓereki micero, unoaɗusa, nao
eshe anoɓara micero unoatoŋgora
kuti aɓare micero yakapinda ku-
wanda. 3 Imŋimŋi muri ʋakato-
ceneswa ŋgezwi rendakaereketa
kwomuri. 4 Garai mukati mŋa-
ŋgu, neni mukati mŋenyu. Kuɗai
*ŋgeɗai risina simba rokuɓereka*
micero remene, risikagari mukati
mŋomuvini, ȥakaɗaro nemŋi kuɗai
musikagari mukati mŋaŋgu.
5 Inini ndiri muvini, imŋimŋi muri
matai: iye unogara mukati mŋa-
ŋgu, neni ndiri mukati mŋake,
ndiye unoɓereka micero yakawa-
nda, ŋgokuti ŋgepaɓanzi paŋgu
imŋimŋi amuŋgakoni kuita ciro.
6 *Kunyazi ndiani usikagari mukati*
mŋaŋgu, unorashwa kuɗai ŋgeɗai,
rinofota, naʋo ʋanoauŋganidza ʋaa-
poshere mumuriro, nao anotʂa.
7 Kuɗai mŋecigara mukati mŋa-
ŋgu, nemazwi aŋgu anogara mu-
kati mŋenyu nemŋi munozoku-
mbira ico comunoɗa, naco cino-
zoitwa kwomuri. 8 Ŋgeici Ɓaɓa
aŋgu ʋanoirkidzwa, kuti muɓare
micero yakawanda, ŋgokuɗaro
munozoita ʋadzidzi ʋaŋgu. 9 Ku-
ɗai ndiƁaɓa ʋakandiɗa, ȥakaɗaro
neni ndakamuɗawo: garai muruɗo
rwaŋgu. 10 Kuɗai mŋeciŋgwa-
rira mipaŋgo yaŋgu, munozogara
muruɗo rwaŋgu; kuɗai ndini nda-
kaŋgwarira mipaŋgo yaƁaɓa aŋgu,
nokugara muruɗo rwake. 11 Nda-
kaereketa iȥi kwomuri kuti kuɗa-
kara kwaŋgu kugare kwomuri,
nokuti kuɗakara kwenyu kuzari-
sike. 12 Uyu ndiwo mupaŋgo
waŋgu, kuti muɗane, kuɗai ndini
ndakamuɗa. 13 Akuna munhu
unoruɗo rukuru kuno urwu, kuti
munhu afe ŋgepamsoro pesha-
mŋari dzake. 14 Imŋimŋi muri
shamŋari dzaŋgu kuɗai mŋeciita
iȥo ȥendinomupaŋgira. 15 Andi-
camuɗaidzi kuti muri ʋaranda,
ŋgokuti muranda aazii cinoitwa
ndiMambo wake: asi ndakamu-
ɗaidza kuti muri shamŋari; ŋgo-
kuti ȥeshe ȥendakazwa kunaƁaɓa
aŋgu, ndakaȥiziiisa kwomuri. 16
Imŋimŋi amuzi kunditsanaŋgura,
asi ndakamutsanaŋgura inini, ndi-
kamuemesa kuti muende, muɓe-
reke micero, nokuti micero yenyu
igare: kuti kunyazi cinyini comu-
nozokumbira kuna Ɓaɓa ŋgezina
raŋgu, ʋacihine kwomuri. 17 Iȥi

ndinomupaŋga kuti muɗane. 18
Kuɗai nyika yecimunyenya, mu-
nozia kuti yakataŋga kundinyenya
inini. 19 Kuɗai mŋaia ʋomunyi-
ka, nyika yaizoɗa ʋayo: asi ŋgokuti
amuri ʋomunyika akaɗi, asi ŋgo-
kuti ndakamutsanaŋgura kubva
munyika, ndiȥo nyika inomunye-
nya. 20 Karakadzai izwi iro re-
ndakaereketa kwomuri, kuti, Mu-
randa aatoŋgopindi Mambo wake.
Kuɗai ʋakandishononesa inini, ʋa-
nozomushononesawo: kuɗai ʋaka-
ŋgwarira izwi raŋgu, ʋanozoŋgwa-
rira nerenyuwo. 21 Kani ȥeshe
iȥi ʋanozomuitira ŋgendaa yezina
raŋgu, ŋgokuti aʋamuzii uwo wa-
kandituma. 22 Kuɗai ndisikazi
kuuya ndikaereketa kwaʋari, aʋa-
saizoa nokushaisha: asi ȥino aʋa-
cina cokutenda murandu ŋgoku-
shaisha kwaʋo. 23 Uwo unondi-
nyenya, unonyenyawo Ɓaɓa aŋgu.
24 Kuɗai ndisakaita pakati paʋo
mishando iyo isikazi kumboitwa
ŋgoumŋeni, ʋaŋgaɗai ʋasina ku-
shaisha: asi ȥino ʋakaona ʋaka-
nyenya teshe inini naƁaɓa aŋgu.
25 Asi kuti izwi rizarisike iro ra-
kanyorwa muȥironzo ȥaʋo, rokuti,
Ʋakandinyenya, pasina ndaa. 26
Asi apo aguma Muembedzeri, uwo
wendinozotuma kwomuri ecibva
kuna Ɓaɓa, Mŋeya wegwinyiso,
unobva kuna Ɓaɓa, iye unozopu-
pura ndini; 27 Nemŋiȥe munozo-
pupura, ŋgokuti mŋaia neni ku-
bvira mukutaŋga.

16 Ndakaereketa iȥi kwomuri
kuti musapumhuniswa.
2 Ʋanozomudziŋga kubva mhatso
dzaʋo dzokuɗira: eya, ŋguʋa
inouya apo munhu weshe, unozo-
muuraya, unozopinimidza kuti
unomushandira Mŋari. 3 Naʋo
ʋanozoita iȥi ŋgokuti aʋazi kumu-
zia Ɓaɓa, nokuti inini. 4 Asi nda-
kamuronzera iȥi, kuti, apo yaguma
ŋguʋa yaȥo, mucerecedze kuti nda-
kamuronzera ndiȥo. Asi andizi
kumuronzera iȥi kubvira pakuta-
ŋga, ŋgokuti ndaiŋga ndicinemŋi.
5 Asi ȥino ndinoenda kuno uwo
wakandituma; akuna naumŋe we-
nyu unondibvunza, kuti, Unoenda,
kuri? 6 Kani ŋgokuti ndakaere-
keta iȥi kwomuri, mŋoyo yenyu
yazara ŋgokusururika. 7 Asi ndi-
nomuronzera gwinyiso; kuti ȥa-
kamunakira kuti ndiende: ŋgokuti
kuɗai ndisikaendi, Muembedzeri
aazouyi kwomuri: asi kuɗai ndi-
kaenda, ndinozomutuma kwomuri.
8 Naye apo auya unozotenhisa
nyika ŋgendaa yokushaisha, na-
ŋgokururama, naŋgokutoŋga. 9
Ŋgendaa yokushaisha ŋgokuti aʋa-
nditendi; 10 Ngendaa yokuru-
rama ŋgokuti ndinoenda kuna Ɓa-
ɓa, nemŋi amucazondioni; 11 Ŋge-
ndaa yokutoŋga ŋgokuti muȥare
wenyika ino wakatoŋgwa. 12 Ndi-
cine ȥizhinji ȥokumuronzera, asi
amusati mŋaane simba rokuȥi-
zwisisa ȥino. 13 Asi apo iye auya,
Mŋeya wegwinyiso, unozomura-
tidza gwinyiso reshe: ŋgokuti
aazodziereketeri, asi ȥaanozwa,
ndiȥo ȥaanozoereketa, naye unozo-
mupaŋgidzira ȥinozouya. 14 Uwo
unozondiirikidza, ŋgokuti unozoa-
shira ȥokwaŋgu, nokuȥiziisa kwo-
muri. 15 Ȥeshe ȥaanaȥo Ɓaɓa
ŋgeȥaŋgu; ndiȥo ndakati kuti,
Unozoashira ȥokwaŋgu, nokuȥipa-
ŋgidzira kwomuri. 16 Iŋguʋa ɗo-
ko nemŋi amucazondioni, neŋguʋa
ɗokoȥe nemŋi munozondiona.
17 Ʋamŋeni ʋeʋadzidzi ʋake ʋa-

kaereketa pacaʋo, ʋeciti, Cinyini
ici caanoereketa kwetiri, kuti,
Iŋguʋa ɗoko nemŋi amucazo-
ndioni, neŋguʋa ɗokoȥe nemŋi mu-
nozondiona, ecitiȥe, Ŋgokuti ndi-
noenda kuna Ɓaɓa? 18 Ndiȥo
ʋakati, Cinyini ici caanoereketa,
kuti, Iŋguʋa ɗoko? Atizii kuti
unoronzenyi. 19 Jesu waizia kuti
ʋaiɗa kumubvunza, naye wakati
kwaʋari, Munobvunzana here pa-
kati penyu, ŋgeico cendaronza, ku-
ti, Iŋguʋa ɗoko nemŋi amucazo-
ndioni, neŋguʋa ɗokoȥe, nemŋi mu-
nozondiona? 20 Ȥirokwaȥo, ȥiro-
kwaȥo, ndinoti kwomuri, kuti mu-
nozocema nokuɓoorera, asi nyika
inozoɗakara: imŋimŋi munozota-
mbudzika, asi kutambudzika kwe-
nyu kunozotsandudzwa kuita ku-
ɗakara. 21 Dzimai ropotwa ŋgo-
kuɓereka rinotambudzika, ŋgokuti
ŋguʋa yaro yaguma: asi raɓereka
mŋana, aricakarakadzi ŋgoku-
rwadziwa, ŋgendaa yokuɗakara
kuti mŋanarume waɓarwa mu-
nyika. 22 Nemŋi munozotsumba
ȥino, asi ndinozomuonaȥe nemŋoyo
yenyu inozoɗakara, nokuɗakara
kwenyu akuna munhu unokuɗusa
kubva kwomuri. 23 Ŋgeiro zuʋa
amuzondibvunzi ciro. Ȥirokwaȥo,
ȥirokwaȥo, ndinoti kwomuri, No-
kunyati cinyini comunozokumbira
kuna Ɓaɓa ŋgezina raŋgu, unozo-
cihina kwomuri. 24 Metsa ȥino
amuzi kukumbira ciro ŋgezina
raŋgu: kumbirai nemŋi munozoa-
shira kuti kuɗakara kwenyu kuza-
risike.

25 Ndakaereketa iȥi kwomuri
ŋgemiedzaniso, asi ŋguʋa inouya
apo andicazoereketi kwomuri ŋge-
miedzaniso, asi ndinozomupaŋgi-
dzira pamhene ndiƁaɓa. 26 Ŋgei-
ro zuʋa munozokumbira ŋgezina
raŋgu, neni andironzi kwomuri
kuti ndinozomukumbirira kuna
Ɓaɓa; *27 Ŋgokuti Ɓaɓa emene u-
nomuɗa*, ŋgokuti imŋimŋi mŋa-
kandiɗa, nemŋi mŋakatenda kuti
ndakabva kuna Mŋari. 28 Ndàka-
bva kuna Ɓaɓa, ndakaguma mu-
nyika; ȥe, ndinosia nyika, ndiende
kuna Ɓaɓa. 29 Ʋadzidzi ʋake ʋaka-
ti kwaari, Riŋgira ȥino worowoe-
reketa pamhene, aucaereketi ŋge-
miedzaniso. 30 Ȥino tinozia kuti
unozia ȥeshe, autami kuti munhu
naumŋe akubvunze: ŋgeici tino-
tenda kuti iwewe wakabva kuna
Mŋari. 31 Jesu wakaʋapiŋgura,
eciti, Ȥino munotenda here? 32
Riŋgirai, ŋguʋa inouya, eya yato-
guma, kuti munozoparadzwa uwo
nouwo kune ȥakwe, nokundisia
ndega: kani andiri ndega akaɗi:
ŋgokuti Ɓaɓa uneni. 33 Iȥi nda-
kamuronzera kuti kwendiri muone
kunyarara. Munyika munozoa ne-
nyatwa: asi shiŋgai mŋoyo, ndai-
nyisa nyika.

17 Jesu wakaereketa iȥi, wa-
kamirudza madziso ake
muɗeŋga, akati, Ɓaɓa, ŋguʋa ya-
guma: Irikidza Mukororo wako,
kuti Mukororo wako akuirikidze:
2 Kuɗai ŋgeȥewakamupa simba
paɗera penyama yeshe, kwokuti
ʋeshe ʋowakamupa, iye aʋape ku-
pona kusikaperi. 3 Uku ndikwo
kupona kusikaperi, kuti ʋakuzie
iwewe Mŋari wega wegwinyiso,
naJesu Kristu uwo wowakatuma.
4 Nda kakuirikidza munyika; nda-
kapedza mushando wowakandipa
kuti ndiuite. 5 Naȥino, iwewe
Ɓaɓa, ndiirikidze wemene ŋgokui-
rikidzwa ukwo kwendaia nakwo

newe, ŋgepamberi nyika isati yaa-
po. 6 Ndakapaŋgidzira zina rako
kuna aʋo ʋanhu ʋowakandipa ku-
bva munyika: ʋaia ʋako, newe
wakaʋahina kwendiri, naʋo ʋaka-
riŋgwarira izwi rako. 7 Ȥino
ʋanozia kuti ȥeshe ȥewakandipa
ȥakabva kwouri: 8 Ŋgokuti ma-
zwi owakandipa ndakaapawo kwa-
ʋari, naʋo ʋakaashira, ʋakazia ŋge-
gwinyiso kuti ndakabva kwouri,
ʋakatenda kuti iwewe wakanditu-
ma. 9 Ndinoʋakumbirira; andi-
kumbiriri nyika, asi aʋo ʋowaka-
ndipa, ŋgokuti ʋari ʋako. 10 Na-
ȥeshe ȥaŋgu ŋgeȥako neȥako ŋge-
ȥaŋgu: neni ndinoirikidzwa ndiʋo.
11 Andicimŋo akaɗi munyika, asi
aʋa ʋaciri munyika, neni ndouya
kwouri. Baɓa Ʋakacena, ʋaŋgwa-
rire ŋgezina rako, aʋo ʋowakandi-
pa: kuti ʋazoita umŋe kuɗai tisu.
12 Apo ndicinaʋo ndakaʋaŋgwa-
rira muzina rako, aʋo ʋowaka-
ndipa: ndakaʋarinda, akuna nau-
mŋe waʋo wakatʂakatika, kwega
mukororo wokurashwa, kuti ȥi-
nyoro ȥizarisike. 13 Naȥino ndi-
nouya kwomuri, neiȥi ndinoereketa
munyika kuti kuɗakara kwaŋgu
kuzarisike mukati mŋaʋo. 14 Nda-
kahina kwaʋari izwi rako, nenyika
yakaʋanyenya, ŋgokuti aʋari ʋe-
nyika akaɗi, kuɗai ndini andiri
wenyika akaɗi. 15 Andikumbiri
kuti muʋaɗuse kubva munyika, asi
kuti muʋaŋgwarire kubva kuno
uwo wakashata. 16 Aʋari ʋenyika
akaɗi, kuɗai ndini andiri wenyika.
17 Ʋacenese ŋgegwinyiso: izwi
rako riri gwinyiso. 18 Kuɗai ŋge-
ȥowakandituma munyika, ŋgoku-
ɗaro neniwo ndinoʋatuma munyi-
ka. 19 Ŋgepamsoro paʋo ndino-
dzicenesa, kuti naʋowo ʋaceneswe
ŋgegwinyiso. 20 Andiʋakumbiriri
aʋa ʋega, asi naaʋo ʋanozotenda
kwendiri ŋgezwi raʋo. 21 Kuti
ʋeshe ʋaite umŋe, kuɗai ndiwe
Baɓa uri mukati mŋaŋgu, neni
ndiri mukati mŋako, kuti naʋo ʋa-
gare mukati mŋeɗu, kuti nyika
itende kuti iwewe wakandituma.
22 Noutende, hwowakandipa, nda-
kahupawo kwaʋari; kuti ʋaite
umŋe kuɗai tisu tiriumŋe. 23 Ini-
ni mukati mŋaʋo, newe mukati
mŋaŋgu, kuti ʋaitwe ʋakaperera
ʋari umŋe: kuti nyika izie kuti iwe-
we wakandituma, nokuti unoʋaɗa
kuɗai ŋgeȥounondiɗa inini. 24
Baɓa, ʋowakandipa ndinoɗa kuti
ʋaapo pendiri kuti ʋariŋgire utende
hwaŋgu, uhwo hwowakandipa
inini: ŋgokuti wakandiɗa nyika
isati yaemeswa. 25 Baɓa ʋakaru-
rama, nyika aizi kukuzia asi inini
ndinokuzia; naaʋa ʋakazia kuti
iwewe wakandituma; 26 Neni
ndakaʋaziisa zina rako, neni ndi-
nozoriziisa, kuti ruɗo urwo rwo-
wakandiɗa ndirwo rugare mukati
mŋaʋo, neni mukati mŋaʋo.

18 Apo Jesu aiŋga aereketa
iȥi, wakaɓuɗa neʋadzidzi
ʋake ʋakaambuka ruseri rwomu-
koʋa Kedroni, apo paia nomunda,
iye wakapotera mukati mŋawo
neʋadzidzi ʋake. 2 NaJudasi uwo
wakamupira, waizia ugarohwo,
ŋgokuti Jesu waiuŋganomŋo ka-
zhinji neʋadzidzi ʋake. 3 Ndiȥo
Judasi aashira cikwata, neʋatu-
ŋgamiriri kubva kuʋapristi ʋakuru
neʋaFarisi, ʋakagumapo, ʋaneȥi-
ʋeneko, namasasi neȥokurwa ndi-
ȥo. 4 Ndiȥo Jesu ecizia ȥeshe ȥino-
zomugumira, wakaɓuɗira kwa-
ʋari, akati kwaʋari, Munotsaka

anani? 5 Ʋakamupiŋgura, Jesu
weNazareta. Wakati kwaʋari,
Ndini. NaJudasiȥe uwo wakamu-
pira, waiŋga akaema naʋo. 6 Ndi-
ȥo apo aʋaronzera kuti, Ndini,
ʋakaita pfundamutete, ʋakawa pa-
shi. 7 Ndiȥo wakaʋabvunzaȥe,
akati, Munotşaka anani? naʋo ʋa-
kati, Jesu weNazareta. 8 Jesu
wakaʋapiŋgura, Ndamuronzera
kuti ndini: ndiȥo kuti mŋecitşaka
inini, rekerai aʋa ʋaende. 9 Kuti
izwi rizarisike, iro rinoti, Aʋo ʋo-
wakandipa andizi kurashikirwa
naumŋe waʋo. 10 Ndiȥo Simoni
Petro iŋga aneshoti, wakaishwa-
mura, wakatema muranda womu-
pristi mukuru, akagura nzee yake
yokumudyo: zina romuranda uwo
raia Marikusi. 11 Ndizo Jesu
wakati kuna Petro, Hwirinza shoti
yako mumakara ayo: tsani yaaka-
ndipa Baɓa, andizoimŋi here?
12 Ndiȥo cikwata nenduna neʋa-
tuŋgamiriri ʋeʋaJuɗa ʋakaɓata
Jesu, ʋakamusuŋga, 13 Naʋo ʋa-
kamuunza kutaŋga kuna Anasi:
ŋgokuti iye waia muȥere waKaia-
fasi, uwo waia mupristi mukuru
ŋgegorero. 14 Ȥino Kaiafasi ndiye
wakanyowedza ʋaJuda kuti kwai-
ɗikana kuti munhu umŋe afire
ʋanhu.
15 Asi Simoni Petro wakamu-
teera Jesu, nomudzidzi umŋeni.
Ȥino uwo mudzidzi waziikanwa
kumupristi mukuru, naye waka-
potera naJesu muruanze rwomu-
pristi mukuru. 16 Asi Petro wa-
kaema pasiwo kuɓanzi. Ndiȥo
mudzidzi umŋeni uwo waiziika-
nwa kumupristi mukuru wakaɓu-
ɗa paɓanzi akaereketa kunouwo
waiŋgwarira musiwo, akapotedza
Petro. 17 Ndiȥo musikana uwo
waiŋgwarira musiwo, wakati kuna
Petro, Newe auri umŋe here weʋa-
dzidzi ʋouyu munhu? Wakati,
Andiriye akaɗi. 18 Naʋaranda
neʋatuŋgamiriri ʋakaema apo, ʋa-
kaɓasa muriro wamasimbe; ŋgo-
kuti kwaia necando; ʋaiota: na-
Petro wakaema naʋo eciota.
19 Ndiȥo mupristi wakabvunza
Jesu ŋgendaa yaʋadzidzi ʋake, na-
ŋgokudzidzisa kwake. 20 Jesu
wakamupiŋgura Inini ndakaere-
keta pamhene kuʋanhu ʋenyika:
ŋguʋa dzeshe ndaidzidzisa mu-
mhatso dzokuɗira, nomutemperi
apo paiuŋgana ʋeshe ʋaJuda, andi-
zi kuereketa ciro ŋgokufishika.
21 Unondibvunzirenyi? Bvunza
aʋo ʋakandizwa, cendakaereketa
kwaʋari: riŋgira, aʋo ʋanozia ȥe-
ndakaereketa inini. 22 Naapo ai-
ŋga aereketa iȥi umŋe weʋatuŋga-
miriri ʋaiŋga ʋakaema apo waka-
muroʋa Jesu ŋgorupi eciti, Uno-
piŋgura mupristi mukuru kuɗaro
here? 23 Jesu wakamupiŋgura,
Kuɗai ndaereketa ȥakashata, pu-
purira ŋgeȥakashateȥo; asi kuɗai
ȥanaka, unondiroʋerenyi? 24 Ndi-
ȥo Anasi wakamutumira akasu-
ŋgwa kuna Kaiafasi mupristi mu-
kuru.
25 NaSimoni Petro wakaema
eciota. Ndiȥo ʋakati kwaari, Newe
auri umŋe here weʋadzidzi ʋake?
Iye wakaʋapiŋgura, akati, Andiri-
yepi. 26 Umŋe weʋaranda ʋomu-
pristi mukuru waia hama youwo
waakatema nzee Petro, wakati,
Andizi kukuona unaye mumunda
here? 27 Ndiȥo Petro wakakani-
dzaȥe, paripo jongwe rakarira.
28 Ndiȥo ʋakamukweya Jesu ku-
bva kuna Kaiafasi ʋecienda naye
kumhatso yokutoŋgera: iŋga aci-

maŋğwanani; aʋo ʋemene aʋazi
kupotera mumhatso yokuto-
ŋğera, kuti ʋasazoşipiswa, kwokuti
ʋadye pasika. 29 Ndiɀo Piratu
wakaɓuɗira kwaʋari, akati, Ndaa
ŋğeyenyi yomunoitira uyu munhu?
30 Ʋakapiŋğura, ʋakati kwaari,
Kuɗai uyu munhu asaiita ɀaka-
shata, iŋga tisikazi kumupira
kwouri. 31 Ndiɀo Piratu wakati
kwaʋari, Mutorenyi imŋimŋi mu-
mutoŋğe kuɗai ŋğeɀironzo ɀenyu.
ƲaJuda ʋakati kwaari, Akutendwi
kuti isisu tiuraye munhu nokuti
ngouri: 32 Kwokuti rizarisike
izwi iro raakaereketa Jesu ecipa-
ŋğidzira kuti unozofa ŋğokufanyi.
33 Ndiɀo Piratu wakapoteraɀe
mumhatso yokutoŋğera, aɗaidza
Jesu, akati kwaari, Iwewe uri Ma-
mbo waʋaJuda here? 34 Jesu
wakapiŋğura Unodziereketa ici
here nokuti ʋamŋeni ʋakacironzera
kwouri ndini? 35 Piratu wakapi-
ŋğura, Inini ndiri muJuda here?
Dzinza rako neʋapristi ʋakuru ʋa-
kakupira kwendiri: cinyini cowa-
kamboita? 36 Jesu wakapiŋğura,
Umambo hwaŋğu aŋğohwomu-
nyika muno akaɗi: kuɗai umambo
hwaŋğu hwaia hwomunyika muno
iŋğa dzakandirwira nhuŋğe dza-
ŋğu, kuti ndisahinwa kuʋaJuda:
asi ɀino umambo hwaŋğu auhuri
hwomuno akaɗi. 37 Ndiɀo Piratu
wakati kwaari, Ndiɀo uri Mambo
here? Jesu wakapiŋğura, Iwewe
unoronza kuti ndiri Mambo. Ŋğei-
yi ndaa ndakaɓarwa, naŋğeiyi ndaa
ndakauya munyika, kwokuti ndi-
pupurire ğwinyiso: kunyazi ndiani
uri weğwinyiso unozwa izwi ra-
ŋğu. 38 Piratu wakati kwaari,
Gwinyiso cinyini? Aereketa ici,
wakaɓuɗiraɀe kuʋaJuda, akati
kwaʋari, Andioni ndaa kwaari.
39 Asi imŋimŋi muno mutoo wo-
kuti ndisunhurire umŋe kwomuri
ŋğepasika: ndiɀo munoɗa here kuti
ndisunhure kwomuri Mambo we-
ʋaJuda? 40 Ndiɀo ʋakazhamba-
rara, ʋeciti, Haiwa uyu, asi Ba-
raba. Ɀino Baraba waia dzoŋğoni.

19 Ndiɀo apo Piratu waka-
mutora Jesu, akamucaya.
2 Nemajoni akaruka dzuŋğudza
reminzwa, akariisa paɗera pesoro
rake akamupfekesa ŋğeŋğuwe ya-
katşukuruka; 3 Akauya kwaari
akati, Caŋğamire, Mambo weʋa-
Juda! Nao akamuroʋa ŋğorupi.
4 NaPiratu wakaɓuɗaɀe, akati
kwaʋari, Riŋğirai, ndinomuɓuɗisa
kwomuri kuti muzie kuti andioni
ndaa kwaari. 5 Ndiɀo Jesu waka-
ɓuɗa, akapfekeswa dzuŋğudza re-
minzwa, neŋğuwe yakatşukuruka.
Piratu wakati kwaʋari, Riŋğirai
uyu munhu! 6 Ndiɀo apo ʋapristi
ʋakuru, neʋatuŋğamiriri ʋamuona,
ʋakazhambarara, ʋeciti, Mukoho-
mere, mukohomere. Piratu wakati
kwaʋari, Mutorenyi imŋimŋi mu-
mukohomere: ŋğokuti andioni
ndaa kwaari. 7 ƲaJuda ʋakamu-
piŋğura, Tinecironzo, ŋğecironzo
ici kunosisa kuti afe, ŋğokuti iye
wakadziita Mukororo waMŋari.
8 Ndiɀo apo Piratu azwa izwi iri,
wakapinda kutya. 9 Wakapote-
raɀe mumhatso yokutoŋğera, akati
kuna Jesu, Unombobva pari? Asi
Jesu aazi kumupiŋğura. 10 Ndiɀo
Piratu wakati kwaari, Aundipi-
ŋğuri here? Auzii here kuti ndine-
simba rokukusunhura, neni ndine
simba rokukukohomera? 11 Jesu
wakamupiŋğura, Auŋğa anesimba
paɗera paŋğu kuti usikazi kuripu-

wa recibva muɗeŋga: ndiȥo uwo
wakandipira kwouri unokushaisha
kwakapinda kukura. 12 Ŋgesure
kweiȥi Piratu wakatʂaka kuti uŋga-
musunhura: asi ʋaJuda ʋakaɗai-
dzira, ʋeciti, Kuti ukasunhura uyu,
auri shamŋari yaKesari akaɗi:
nokunyati ndiani unodziita Mambo
unoereketa kumukira Kesari. 13
Apo Piratu azwa aya mazwi waka-
muɓuɗisa Jesu kuɓanzi, wakagara
pacigaro cokutoŋgera ndaa, pa-
ndau inozwi yakagaŋgatwa ma-
puwe, asi ŋgokweciHeberu ino-
zwi Gabata. 14 Kwaia ŋguʋa yo-
kunasirira pasika kuno ŋgaawa
recitanhatu: naye wakati kuʋaJuda,
Riŋgirai Mambo wenyu! 15 Ndiȥo
ʋakaɗaidzira, Muɗusenyi, muɗu-
senyi, mumukohomere. Piratu wa-
kati kwaʋari, Ndokohomera here
Mambo wenyu? Ʋapristi ʋakuru
ʋakapiŋgura, Isisu atina mambo
ega Kesari. 16 Ndiȥo iye wakamu-
pira kwaʋari kuti akohomerwe.
Naʋo ʋakamutora Jesu: 17 Naye
wakabuɗa ecitwara mucinjiko kue-
nda kundau inozwi Dehenya, iyo
inoɗaidzwa ŋgokweciHeberu, Go-
rogota, 18 Apo ndipo peʋakamu-
kohomera, pamŋepo neʋairi ʋa-
nhani, umŋe ŋgeino, noumŋeni
ŋgeiyo, naJesu ŋgepakati. 19 Na-
Piratu wakanyoraȥe cinyoro aka-
ciisa paɗera pomucinjiko; uku
ndikwo kunyorwa kwaco, JESU
WENAZARETA MAMBO WE-
ƲAJUDA. 20 Ndiȥo ici cinyoro
cakadzidzwa ŋgeʋazhinji ʋaʋa-
Juda; ŋgokuti ndau iyo yaakako-
homerwa Jesu yaia pasinde nedo-
ropa: naco iŋga cakanyorwa ŋgo-
kweciHeberu, nokweciRoma, no-
kweciGreki. 21 Ndiȥo ʋapristi ʋa-
kuru veʋaJuda ʋakati kuna Pira-
tu, Usanyora kuti, Mambo weʋa-
Juda, asi kuti iye wakati, Ndiri
mambo weʋaJuda. 22 Piratu wa-
kapiŋgura, kuti, Cendanyora, nda-
nyora.

23 Ndiȥo majoni apo aiŋga ako-
homera Jesu, akatora ȥokufuka
ȥake, akaȥipaura kuita mirwi mi-
roŋgomuna kujoni rimŋe ŋgari-
mŋe murwi waro; nehanzu yakeȥe
yaiŋga isina musono, asi iŋga ya-
karukwa kubvira ŋgeɗera kwayo
metsa urebu hwayo hweshe. 24
Ndiȥo akaereketisana pakati paʋo,
eciti, Tisaiɓaura, asi ŋgatiriŋgi-
dzire hakata tione kuti ŋgeyani:
kuti cinyoro ciȥarisike, cinoti,
Ʋakakoanisirana ȥokufuka ȥaŋgu
pakati paʋo, nehanzu yaŋgu ya-
kariŋgidzirwe hakata. Ndiȥo ma-
joni akaita iȥi. 25 Asi iŋga kwa-
kaemapo pasinde pomucijiko wa-
Jesu mai ake, nahurwani amai
naMaria, mukadzi waKropasi, na-
Maria Magadarene. 26 Ndiȥo Jesu
aona mai ake nomudzidzi uwo
waaiɗa ʋeciema pasindepo, wakati
kuna mai ake, Dzimai, wona mu-
kororo wako! 27 Ndiȥo wakati
kuna mudzidzi uwo, Wona mai ako.
Kubvira ŋgeawa iro uwo mudzidzi
wakaʋatora kuti ʋagare kanyi
kwake.

28 Sure kweiȥi Jesu ecizia kuti
ȥino ȥeshe ȥaiŋga ȥaperera kuti
cinyoro cizarisike, wakati, Nda-
pera ŋgenyota. 29 Ndiȥo kwa-
kaiswa apo ndiro yakazara ŋge-
vini, rairuŋgura, naʋo ʋakaisa da-
ŋgapxizhi rakazara ŋgevini rairu-
ŋgura pahisopi, ʋakariisa pamuro-
mo wake. 30 Ndiȥo apo Jesu aa-
shira vini rairuŋgura wakati, Ȥa-
pera, wakakotamisa soro rake
wakafa.

31 Ndiȥo ʋaJuda, ŋgokuti raia
zuʋa rokunasirira pasika, kwokuti
miiri isagara iri pamucinjiko ŋge-
zuʋa resabata, ŋgokuti iro zuʋa
resabata raia zuʋa guru, ʋakaku-
mbira kuna Piratu kuti mirenje
yaʋe igurwe, nokuti ʋaɗuswepo.
32 Ndiȥo majoni akauya, akagura
mirenje yowokutaŋga, neyo unha-
ni, aʋo ʋakakohomerwa naye:
33 Asi apo aguma panaJesu, akao-
na kuti iŋgaafa, aazi kugura mi-
renje yake, 34 Asi umŋe wema-
joni, wakaɓaya rutii rwake ŋgomu-
kondo, paripo kwakaɓuɗa ŋgazi
nemvura. 35 Nouwo wakaȥiona
wakaita capupu, noucapupu hwa-
ke hune gwinyiso, nouyu unozia
kuti unoereketa gwinyiso, kwokuti
imŋimŋi mutende. 36 Ŋgokuti
iȥi ȥakaitika kuti cinyoro cizarisike,
cinoti, Goɗo narimŋe rake arizo-
gurwi. 37 Necinyoro cimŋeniȥe
cinoti, Ʋanozomuriŋgira, uwo we-
ʋakaɓaya.

38 Ŋgesure kweiȥi Josefa we-
Arimatia, ari mudzidzi waJesu asi
ŋgokufishika ŋgokutya ʋaJuda,
wakakumbira kuna Piratu kuti
uŋga ɗusa muiri waJesu: naPiratu
wakamutendera. Ndiȥo wakauya
akaɗusa muiri wake. 39 NaNiko-
demusiȥe wakauya, uwo wakauya
kwaari pakutaŋga usiku, eciunza
mutombo wakaita mvemve we-
mure nowemuaro uremu hwawo
hwaia mapaundi ari zana. 40
Ndiȥo ʋakatora muiri waJesu, ʋa-
kauputira ŋgejira rorukaŋgaza pa-
mŋepo nomutombo wemaka, ku-
ɗai ŋgomutoo weʋaJuda wokuika.
41 Ȥino kwaiapo munda pandau
iyo yaakakohomerwa, nomumunda
uwo mŋaia neiɓa idȥa risikazi
kumboikwemŋo munhu. 42 Ndiȥo
ʋakaika umŋo Jesu ŋgokuti raia
zuʋa rokunasirira reʋaJuda; ŋgo-
kuti iɓa iro raia pasindepo.

20 Ȥino ŋgezuʋa rokutanga re-
viki ŋgesure kwesabata wa-
kauya Maria Magadareni maŋgwa-
nani kucakaşipa kuiɓa, wakaona
ɓuwe rakamburumbudzwa kubva
paiɓa. 2 Ndiȥo wakarumba aka-
guma kuna Simoni Petro nokuno
mudzidzi umŋeni uwo waaiɗa
Jesu, akati kwaʋari, Ʋakaɗusa
Mambo kubva muiɓa, nesu atizii
peʋakamuradzika. 3 Ndiȥo Petro
wakaɓuɗa noumŋeni mudzidzi ʋa-
kaenda kuiɓa. 4 Ȥino ʋakarumba
ʋari pamŋepo: mudzidzi umŋeni-
wo wakapindira Petro, naye wa-
kataŋga kuguma kuiɓa. 5 Eciko-
tama pashi, wakariŋgira mukati,
akaona macira orukaŋgaza akara-
dzikwa, asi aazi kupindemŋo.
6 Ndiȥo Simoni Petro wakaguma-
wo, ecimuteera, iye wakapotera
muiɓa, akaona macira orukaŋgaza
akaradzikwa. 7 Neduku iro rai-
ŋga rakasuŋgwa musoro mŋake
risikazi kuradzikwa pamŋepo na-
macira orukaŋgaza, asi iŋga raka-
petwa riri rega pandau inhani.
8 Ndiȥo wakapoterawo mudzidzi
unhani, uwo wakatanga kuguma
paiɓa, naye wakaona, akatenda.
9 Ŋgokuti iŋga ʋasati ʋazia ci-
nyoro cokuti kunotamika kuti
amuke kubva kweʋakafa. 10 Ndi-
ȥo ʋadzidzi aʋo ʋakaenda kanyi
kwaʋo.

11 Asi Maria wakaema kuɓanzi
kweiɓa ecicema: acacema, waka-
kotama, akariŋgira muiɓa. 12
Naye wakaona ŋgirosi mbiri dza-
kafuka ȥakacena, dzecigara imŋe
ŋgokusoro, neimŋeni ŋgokutsoka,

apo powaiŋga wakaradzikwa mui-
ri waJesu. 13 Nadzo dzakati
kwaari, Dzimai, unocemenyi ? Wa-
kati kwedziri, Ŋgokuti ʋakaɗusa
Mambo waŋgu, neni andizii peʋa-
kamuradzika. 14 Apo aereketa
iȥi wakakunukukira sure, waka-
muona Jesu, akaema, aazi kumu-
zia kuti ndiJesu. 15 Jesu wakati
kwaari Dzimai, unocemenyi ? Uno-
tşaka anani ? Aye ecipinimidza
kuti waia murimi, wakati kwaari,
Mambo, kuɗai wakamuɗusa ku-
bva pano, ndironzere powakamu-
radzika, neni ndimutore. 16 Jesu
wakati kwaari, Maria. Naye wa-
kakunukuka, akati kwaari, ŋgoru-
rimi rweciHeberu, Raboni, ukwo
kunoti, Mudzidzisi. 17 Jesu wa-
kati kwaari, Usandigwama, ŋgo-
kuti andisati ndakwira kuna Ɓaɓa;
asi enda kune ʋanuŋuna ʋaŋgu,
wooti kwaʋari, Ndinokwira kuna
Ɓaɓa aŋgu, naƁaɓa enyu, nokuna
Mŋari waŋgu, naMŋari wenyu.
18 Maria Magadareni wakauya
akaronzera ʋadzidzi, kuti, Ndaona
Mambo, nokuti wakaereketa iȥi
kwaari.

19 Kwakati ŋgezuʋa ririro, ma-
ɗeikoni zuʋa rokutaŋga reviki
ŋgesure kwesaɓata, misiwo yaka-
konyiwa umŋo mŋaia neʋadzidzi
ŋgendaa yokutya ʋaJuda, Jesu
wakauya akaema pakati paʋo, a-
kati kwaʋari, Kunyarara ŋgakua
kwomuri. 20 Aereketa ici, waka-
ʋapaŋgidza nyara dzake, norutii
rwake. Naapo ʋadzidzi ʋakaɗa-
kara apo ʋaona Mambo. 21 Jesu
wakatiȥe kwaʋari Kunyarara ŋga-
kua kwomuri: kuɗai ŋgeȥaaka-
ndituma Ɓaɓa, ŋgokuɗaro ndino-
mutumawo. 22 Aereketa ici wa-
kaʋafemera, akati kwaʋari, Ashi-
rai imŋimŋi Mŋeya wakacena.
23 Nokunyati ndiani ʋomunozore-
kerera ȥishaishi ȥaʋo ȥinozoreke-
rerwa kwaʋari, nokunyati ndiani
ʋomusikazorekereri aʋazorekere-
rwi.

24 Asi Tomasi, umŋe wegumi
naʋairi, uwo unozwi Manyambiri,
waiŋga asiri naʋo apo Jesu akauya.
25 Ndiȥo ʋadzidzi ʋamŋeni ʋakati
kwaari, Takamuona Mambo, asi
iye wakati kwaʋari, Kuti ndisaona
munyara dzake mauri eȥipikiri,
ndipfekemŋo cinwe caŋgu mu-
mauri eȥipikiri, ndipfeke nyara
yaŋgu parutii rwake, andizo tendi.

26 Ŋgesure kwemazuʋa mase-
reȥe, ʋadzidzi ʋaia mukati, na-
Tomasi waia naʋo: Jesu wakauya,
misiwo iŋga yakakonywa, wakae-
ma pakati paʋo, wakati, Kunya-
rara ŋgakua kwomuri. 27 Ndiȥo
wakati kuna Tomasi, Tambanudza
cinwe cako uone nyara dzaŋgu,
utambanudze nyara yako uipfeke
parutii rwaŋgu, usaita usikatendi,
asi, unotenda. 28 Tomasi waka-
piŋgura, akati kwaari, Mambo wa-
ŋgu, Mŋari waŋgu. 29 Jesu wa-
kati, kwaari, ŋgokuti wandiona,
wazotenda; ʋanomucena aʋo ʋate-
nda ʋasikazi kuona.

30 Ndiȥo mioniso imŋeni mi-
zhinji yaakaita Jesu mukuona
kweʋadzidzi ʋake, isikazi kunyo-
rwa mutsamba iyi: 31 Asi iyi ya-
kanyorerwa kuti imŋimŋi mutende
kuti Jesu uri Kristu, Mukororo
waMŋari, nokuti ŋgokutenda
muano kupona ŋgezina rake.

21 Ŋgesure kweiȥi Jesu waka-
dzipaŋgidza kuʋadzidzi ʋake,
ʋari paruandhle rweTiberiasi; naye
wakadzipaŋgidza ŋgenjira iyi.

2 Ʋaia ʋari pamŋepo Simoni Petro,
naTomasi, unozwi Manyambiri,
naNatanaeri, uwo waibva Kana re-
Garire, neʋana ʋaZebedi, neʋa-
mŋeni ʋairi ʋeʋadzidzi ʋake. 3 Si-
moni Petro wakati kwaʋari, Ndi-
noenda kwootupira hoʋe. Ʋakati
kwaari, Nesu tinoendawo newe.
Ʋakaenda, ʋakakwira muŋgaraʋa,
ŋgouhwo usiku aʋazi kuɓata ciro.
4 Asi apo kwoita mambakwedza,
Jesu wakaema pahumbikumbi:
kanihai ʋadzidzi aʋazikuzia kuti
ndiJesu. 5 Ndiȥo Jesu wakati
kwaʋari, Ʋana munaco here coku-
dya? Ʋakamupiŋgura, Haiwa.
6 Wakati kwaʋari, Kandirai rutaa
ŋgokurutii rwokumudyo rweŋga-
raʋa, nemŋi munozoona. Ndiȥo
ʋakarukandira kuɗaro, iŋgaʋasina
simba rokurukweya ŋgendaa yoku-
wanda kwehoʋe. 7 Ndiȥo mudzi-
dzi uwo waaiɗa Jesu wakati kuna
Petro, NdiMambo. Ndiȥo Simoni
Petro apo azwa kuti ndiMambo,
wakasimira jira rake, ŋgokuti
waia mupunu wakadzikandira mu-
ruandhle: 8 Asi ʋadzidzi ʋamŋeni
ʋakauya ʋari mumukumbi, ŋgo-
kuti ʋaia ʋasiri kuretu nenyika, asi
kunoŋga makubiti arimaȥana mai-
ri, ʋecikweya rutaa runehoʋe.
9 Ndiȥo apo ʋaguma kuhumbiku-
mbi ʋakaona apo muriro wema-
simbe, nehoʋe yakaradzikwa pa-
ɗera pomuriro, neciŋgwa. 10 Jesu
wakati kwaʋari, Unzai kubva kune
hoʋe dzemŋaɓata ȥino. 11 Simoni
Petro wakakwiramŋo akakweya
rutaa kuhumbikumbi, rwakazara
ŋgehoʋe huru dzaiemŋo dziri
zana nemakumi mashano nenhatu:
nokunyati dzaia zhinji kuɗaro,
rutaa aruzi kuɓauka. 12 Jesu wa-
kati kwaʋari, Uyai mudye. Apana
noumŋe weʋadzidzi waishiŋga ku-
mubvunza, kuti Uriani? ʋecizia
kuti ndiMambo. 13 Jesu wakau-
ya, akatora ciŋgwa, akaʋapa, ne-
hoʋe ŋgokuɗaro. 14 Ȥino iyi
yaiŋga yaaŋguʋa yecitatu yaa-
kadzipaŋgidza Jesu kuʋadzidzi,
ŋgesure kwokumuka kwake kwe-
ʋakafa.

15 Ndiȥo apo ʋaiŋga ʋadya, Jesu
wakati kuna Simoni Petro, Simoni
mukororo waJoani, unoruɗo here
kwendiri kupinda aʋa? Wakati
kwaari, Eya, Mambo, unozia kuti
ndinokuɗa. Wakati kwaari, Fudza
ʋana ʋemakwai aŋgu. 16 Wakati
kwaariȥe ŋgokwecipiri, Simoni,
mukororo waJoani, unoruɗo here
kwendiri? Wakati kwaari, Eya,
Mambo, unozia kuti ndinokuɗa,
wakati kwaari, Usha makwai aŋgu.
17 Wakati kwaari ŋgokwecitatu,
Simoni, mukororo waJoani, uno-
ndiɗa here? Petro wakakurudzwa
mŋoyo ŋgokuti wakati kwaari ŋgo-
kwecitatu, Unondiɗa here? naye
wakati kwaari, Mambo, iwewe
unozia ȥeshe, unozia kuti ndino-
kuɗa. Jesu wakati kwaari, Fudza
makwai aŋgu. 18 Ȥirokwaȥo, ȥi-
rokwaȥo, ndinoti kwouri, Apo
uciri mutʂa, waidzisimidza, weci-
hamba kuende powaiɗa: asi apo
wazoa musharuka, unozotambanu-
dza nyara dzako, noumŋeni uno-
zokusimidza, nokukuendisa, pousi-
kaɗi. 19 Wakaereketa ici ecipa-
ŋgidzira kuti injira yakaitawani
yaizoɗa uwo ndiyo kuirikidza
Mŋari. Apo aereketa ici, wakati
kwaari, Nditeere. 20 Ndiȥo Petro
ecikunukukira sure, wakaona mu-
dzidzi uwo waakaɗa Jesu, ecimu-
teera, aye waiŋga akatseama paɗiti
rake mukudya kwemaɗeikoni, u-

